**Шашны хэрэг эрхлэх газрын хэвлэл: 828**

**Хүүхдийн ном: 223**

**Би залбирлаа сурч байна**

**Зохиолч**
Рабиа Гүлжан

**Зураглаач**
Дагыстан Чэтинкаяа

**Хэвлэлийн эрхлэгч**
Мэхмэт Эрдоган

**График, дизайнер**
Кадир Карсавул

**Зохицуулагч**
Др. Өмэр Мэнэкчэ

**Монгол хэлэнд орчуулсан**
Ариунаа Гэрэлбаяр

**Шашин хариуцсан дээд чуулгын тогтоол**
22.02.2007 / 11

2010-06-Y-0003-228
ISBN 978-975-19-4900-4

**Хэвлэл**
Korza Yayincilik Bas. San. ve Tic. Ltd. Şti.
Утас: 0090 (312) 342 22 08

**© Шашны хэрэг эрхлэх газар**
**Шашны тухай хэвлэл эрхлэх газар**

**Холбоо барих хаяг:**
Üniversiteler Mahallesi
Dumlupinar Bulvari No:147/A
06800 Çankaya / Ankara
Утас: 0090 (312) 295 72 93-94
Факс: 0090 (312) 284 72 88
www.diyanet.gov.tr
diniyayinlar@diyanet.gov.tr

# *Өмнөх үг*

Сайн байцгаана уу хүүхдүүд ээ?
Бидний амьдарч буй дэлхий дээрх бүх зүйл Агуу Бүтээгч Эзэн Аллахт залбирдаг гэдгийг та нар мэдэх үү? Мод цэцэглэхдээ залбирдаг. Гол горхи, далай тэнгист цутгахдаа үргэлж залбирдаг. Шувуудын шулагналдан жиргэлдэх нь ч мөн залбирал. Тэгвэл хүмүүс яагаад энэ гайхамшигтай нийтийн залбиралд оролцохгүй гэж? Бүгдээрээ байгаль дэлхийн энэ сайхан залбиралд оролцъё. Бид ч мөн далай тэнгис, гол горхи, мод цэцэгтэй хамтдаа залбирцгаая. Бидэнд тоо томшгүй олон сайхан зүйлийг өгсөн Аллахт талархлаа илэрхийлье. Ээж, аав, ах, дүү, найз нөхдийнхөө төлөө залбирья. Томчуулын утга учиргүй дайн байлдаанд өртөж байгаа хүүхдүүдийн төлөө залбирцгаая. Улс эх орныхоо төлөө залбирцгаая. Орой унтахдаа бяцхан гараа дэлгэн залбирцгаая. Өглөө босохдоо байнга зарбирч байя. Хоолоо идэж дуусаад залбирч байя. Бурханы бидэнд өгсөн олон сайхан зүйлийн төлөө баярлан, талархан залбирцгаая.

Хайр хүүхдүүд ээ,
Та нарт зориулан бид үүнээс өмнө "Би шашнаа сурч байна", "Би Элчийнхээ талаар суралцаж байна", "Би судраа сурч байна" нэртэй гурван номыг хэвлүүлсэн билээ. Энэ номууд та нарт маш их таалагдсан байх гэдэгт бид итгэлтэй байна.
Энэ номонд орсон залбирлууд мөн та нарт маш их таалагдах болно. Түүнчлэн та нар хаана, хэзээ, яаж залбирч болохыг энэ номоос суралцах юм. Бидний хайртай Гэгээн Элч болон бусад элч нарын залбирлуудыг энэ номоос сурах болно. Энэ номтой холбоотой сэтгэгдлээ манайд ирүүлээрэй.

ШАШНЫ ХЭРЭГ ЭРХЛЭХ ГАЗАР

# Гарчиг

ГУРАВДУГААР БҮЛЭГ

**ЧИ Ч ГЭСЭН ЗАЛБИР**

НЭГДҮГЭЭР БҮЛЭГ

# БИ ЗАЛБИРЛУУДАА СУРЧ БАЙНА



*Аллахын хувьд залбирлаас өөр эрхэм зүйл үгүй юм.*

/Ибн Мажэ, “Залбирал”, 1/



## *Бүх зүйлс түүнд залбирч байна*



Хорвоо дэлхий дээрх бүх амьд зүйлсэд ус, агаар, хөрс шороо хэрэгтэй байдаг. Дөнгөж төрсөн хүүхдэд эхийн сүү, энэрэл хайр хэрэгтэй байдаг.

Ганцхан үр, ногоорон цэцэглэхийн тулд түүнд хөрс шороо хэрэг болно. Хөрс шороонд бороо, бороо орохын тулд үүл бөөгнөрөх хэрэгтэй. Шувууд нисэхийн тулд далавчтай байх хэрэгтэй, загас амьдрахын тулд усанд байх хэрэгтэй. Амьдарч буй бүхий л амьд зүйлсэд амьдралаа үргэлжлүүлэхийн тулд өөр амьтны тусламж хэрэг болдог. Хэний ч, юуны ч тусламж хэрэггүй ганцхан зүйл бол Агуу Аллах Эзэн юм. Учир нь Аллах, орчлон хорвоо дээрх бүх зүйлсийн ганцхан бүтээгч нь юм. Амьд бүрт амь тэр оруулсан юм. Тэр амьдрал хайрлахгүй байсан бол ямар ч амьд зүйл амьдарч чадахгүй, түүний зөвшөөрөлгүйгээр юу ч болохгүй байлаа. Бүх зүйлсэд түүний тусламж үргэлж хэрэгтэй. Харин түүнд юу ч хэрэггүй юм.

Гариг эрхэс түүний тушаалаар эргэлдэж, одод түүний тушаалаар гялалзана. Нар түүний тушаалаар мандаж, жаргадаг. Сар түүний тушаалаар тэнгэрт гэрэлтдэг.

Тэр, газар дэлхий, тэнгэр огторгуй дахь бүх амьд зүйлсийн Бурхан шүтээн нь юм.

Аяат*: Хэрвээ та нар талархвал мэдээж та нарт өгөх буян хишгээ би нэмэх болно гэдгээ андгайлж байна.*

/Куран судар, Абрахам бүлэг, ишлэл 7/



Бидний амьсгал бүр, алхам бүр, сурсан шинэ зүйл бүхэн, амжилт гаргасан ажил хөдөлмөр бүр түүний тушаалаар биелэгдэн бий болдог.

Хязгааргүй эх дэлхийг бидэнд ийм сайхан чимэглэж өгч, бидний амьсгалж буй агаар, ууж буй усыг тэр бүтээсэн юм. Биднийг шөнөд түнэр харанхуй байлгахгүйн тулд од, сарыг бүтээжээ. Бороо оруулахын тулд үүлийг, бидэнд ундны ус болгон гол горхийг тэр бүтээсэн. Бүгдээрээ өөр өөр өнгө, үнэр, амттай жимс, ногоог, талх бариг хэмээн тариа будааг, махыг нь идэж, сүүг нь ууг хэмээн мал, амьтдыг тэр бүтээсэн юм. Түүнийг "бий бол" гэж хэлмэгц л бүх зүйл тэр дороо бий болдог.

Бүх зүйл түүний хүслээр бий болдог. Тэр зөвшөөрөхгүй бол бид ус ууж, гэрээсээ гарч яван, амьсгалж чадна гэж үү? Мэдээж энэ бүхнийг Агуу Аллах Эзэний зөвшөөрөлгүйгээр бид хийж гүйцэтгэж чадахгүй.

Хэрвээ бид ярьж, сонсож, гар хөлөө хөдөлгөж чадаж байгаа бол энэ бүхэн түүний зөвшөөрлөөр болж байна гэсэн үг юм.

Амьд бүхэн өөрийнхөө хэлээр ярьдаг. Тэнгэр огторгуй, газар дэлхий дээрх бүх зүйлс өөрийн хэлээр Аллахыг магтан дуулдаг. Юм бүхэн өөрийн хэлээр түүнд талархаж, өөрт хэрэгтэй зүйлээ түүнээс хүсдэг.

Өглөө болоход шувууд жиргэж, зөгийнүүд цэцэгнээс цэцэгнд дамжин, шоргоолжууд үүр рүүгээ хоолоо зөөж, модны үр газрын хөрсөнд унаад, ус хүлээж, нарыг хүсдэг. Юм бүхэн өөрийн хэлээр Агуу Аллахт ийнхүү залбирдаг юм: "Намайг том болгож, надад нахиа мөчир хайрлаж, хүмүүсийн хэрэгцээг хангаач" Юм бүхэн өөрт нь хайрласан буян хишгийн төлөө баярладаг. Бүгдээрээ залбирч, өөрийг нь баярлуулсанд талархлаа илэрхийлнэ. Бүх магтаал, бахархал түүнд очдог.

## *Аллах биднээс залбирахыг хүсдэг*

Нар, өглөө бүр бидний төлөө мандддаг. Жиргэлдэн шулагнах шувууд, бал үйлдвэрлэгч зөгий, эргэлдэн нисэх эрвээхийнүүд, өнгө өнгийн цэцэгс, шаагин урсах гол горхи... Энэ бүхэн бүгдээрээ бидний төлөө юм.

Агуу Аллах Эзэнийг, бидэнд өгсөн энэ бүх буян хишгийнх нь төлөө бид хязгааргүй ихээр хайрлан хүндэтгэдэг. Аллах Эзэн бидэнд маш их хайртай. Бидэнд хайртай учраас л биднийг ийм ихээр эрхэмлэн дээдэлдэг. Бидэнд үнэртэхийн тулд хамар, барихын тулд гар, амтлахын тулд хэл, харахын тулд нүд, сонсохын тулд чих, гүйхийн тулд хөл өгч, ээж аавaас маань хүүхэд болгон төрүүлсэн Агуу Аллах Эзэнд хэчнээн ихээр залбирч, талархсан ч бага билээ.

Найз нөхөд маань бидэнд ямар нэгэн бэлэг сэлт өгөхөд бид түүнд баярлалаа гэж хэлэхээ мартдаггүй. Яагаад гэвэл найз маань бидэнд хэр их хайртайг түүний бидэнд бэлэг өгч байгаа үйлдлээс бид ойлгодог. Мөн ээж аавдаа хайртайгаа бид янз бүрээр илэрхийлдэг. Яагаад гэвэл тэдний бидний төлөө хийсэн сайн сайхан бүхнийг бид хэзээ ч мартдаггүй. Тэгвэл бидэнд тоо томшгүй сайхан зүйлсийг өгсөн, буян хишгээ хайрласан Агуу Аллах Эзэнийг бид мартаж болно гэж үү? Түүний өмнө хүлээх үүрэг бидэнд огт байхгүй гэж үү? Мэдээж байлгүй яахав. Түүний өмнө хүлээсэн бидний хамгийн эхний үүрэг бол түүнийг хайрлах, түүний зарлигийг дагах, бидэнд өгсөн тоолж баршгүй сайн сайхан зүйлсийнх нь төлөө талархлаа илэрхийлэх явдал юм. Тэр биднээс талархал хүлээдэг.

Бид зөвхөн түүнд залбирч, мөргөж байж л Агуу Аллахт талархлаа илэрхийлж чадна. Бурхан бол өөрт нь залбирч, мөргөн түүнд өгсөн зүйлсэд талархдаг хүмүүст хайртай. Өөрт нь талархсан хүмүүсийн буян хишгийг тэр илүү ихээр нэмэгдүүлдэг юм.



*Аллах, та нарын ярьж байгаа зүйлсийг сонсдог. Учир нь Аллах бүхнийг сонсогч, бүхнийг харагч юм.*
/Куран судар, Тэмцэл бүлэг, ишлэл 1/







Аяат: *Тэнгэр огторгуй, газар дэлхийн нууцыг зөвхөн Аллах мэддэг. Тэр ямар сайхнаар харж, ямар сайхнаар сонсдог гээч.*

/Куран судар, Кэхф бүлэг, ишлэл 26/





## *Аллах бидний залбирлыг сонсдог*

Үргэлж байдаг гэдэгт нь бидний иттэж найддаг, хязгааргүй хайр энэрэл, өгөөмөр сэтгэлийн эзэн Агуу Аллах бидэнд маш их хайртай, бид ч мөн түүнд маш их хайртай. Бид өөрсдийн хүсэл, мөрөөдлөө түүнд дамжуулж, хүссэнээрээ түүнд залбирдаг билээ. Тэр бидний өчүүхэн зовлонг, хамгийн нууц зүйлсийг мэддэг. Найз нөхдөдөө барих гэж буй гэнэтийн бэлгийг ч мөн мэддэг. Хамгийн холын мөрөөдлийг мэддэг ба бидний хүслийг биелүүлж өгдөг. Бидний хийж байгаа зүйлийг харж, дуу хоолойг маань сонсдог.

Хэн ч бидний дууг сонсохооргүй газар ч тэр биднийг сонсож чадна. Хэний ч биднийг харж чадахааргүй газарт тэр биднийг хардаг. Хэний ч тусалж чадахааргүй үед зөвхөн тэр л бидэнд тусалдаг.

Аллах бүхнийг сонсохын зэрэгцээ мөн бидний залбирлыг сонсдог. Тиймээс бидэнд өгсөн буян хишгийнх нь төлөө бид түүнийг хүндэтгэн дурсаж байгааг тэр мэддэг. Бид дотроо залбирсан ч, зөөлөн дуугаар залбирсан ч, чанга дуугаар залбирсан ч ялгаагүй тэр заавал биднийг сонсдог.

## *Миний залбирлыг хүлээж авахгүй бол яанаа*

Бид залбирч, Аллах түүнийг хүлээж авдаг. Бидний залбирлыг сонсдог Аллах түүнд заавал хариу өгдөг. Харин энэ нь залбиралд дурдсан зүйл нь яг тэр чигээрээ биелэлээ олно гэсэн үг биш юм. Бид тэвчээртэйгээр залбирч байх хэрэгтэй. Ийм болохоор “Нэг удаа гуйгаад болоогүй шүү дээ” гэж хэлж болохгүй. Залбирлаа үргэлжлүүлсээр л байх хэрэгтэй. Бурхан бидний хувьд хамгийн тохиромжтой, сайн зүйлийг, хамгийн зөв цаг үед бидэнд өгдөг гэдгийг мартаж болохгүй. Учир нь бидний хувьд аль нь сайн бөгөөд яг юу хэрэгтэй байгааг Аллах илүү сайн мэддэг. Хэрвээ тэр хүсвэл бидний хүслийг яг тэр хэвээр нь биелүүлж, хүсвэл илүү

*Аллах бидний залбирлыг хүлээж авдаг. Гэвч та нар хурдан зовшөөрөөсэй хэмээн ярч болохгүй: би залбирсан боловч биелсэнгүй гэж хэлж болохгүй.*
/Тирмизи, "Дэават" 12/



ихээр, өөрөөр хариу барина, хүсвэл энэ хорвоод өгөхгүй, нөгөө ертөнцөд, хязгааргүй амьдрах тэр мөчид өгөх болно. Гэхдээ заавал бидний залбирлын хариуг бидэнд өгдөг билээ.

## Аллах бидний залбиралд хариу барьдаг

Тэр, бүхний шүтээн. Өгөөмөр ариун сэтгэлтэй. Түүний хайр энэрэл бүхнийг ивээж байдаг. Түүнд гараа өргөн залбирсан хүмүүст, гуйж хүссэн хүмүүст, өөрт нь залбирсан хүмүүст тэр маш их хайртай.

Хоол хүнсээ хайж буй шоргоолж, уйлж буй нялх хүүхдэд хариу барьж, өлсөж цангасан үед нь түүнийг хооллож, үүлийг нүүлгэн бороо оруулж, гол горхийг урсган цангааг нь гаргадаг, бидний өвчилж өвдөхөд эдгээж, биднийг муу зүйлсээс хамгаалдаг.

Тэр бидний зовлон зүдгүүрийг тайлж, сэтгэл санааг тайвшруулдаг. Алдаа дутагдал гаргасан үедээ бид Бурхандаа хандан, түүнээс уйчлалт хүсдэг. Яагаад гэвэл тэр хязгааргүй их хайр энэрэл, нигүүслийн эзэн юм.

Бид жижиг, том ямар ч зүйл хүссэн байсан түүнийг биелүүлэх нь түүний хувьд ямар ч хүч шаардагдахгүй, хором зуурын ажил байдаг. Энэ хорвоод, нөгөө ертөнцөд ч хамаагүй, аль нь бидний хувьд илүү сайн байна, тэр хувилбараар нь биелүүлж өгдөг. Тэр бидний хүсэлтийг биелүүлж, хариу барьж их хайр хишгийн эзэн гэдгээ бидэнд харуулдаг. Аллах байнга бидэнтэй хамт байдаг. Түүнтэй баяр жаргал, уйтгар гунигаа хуваалцах ямар сайхан гээч.

## Баяртай үедээ залбирах

Бид ямар нэгэн зүйлд баярласан үедээ, баяр хөөрөө хэн нэгэнтэй хуваалцахыг хүсдэг. Шалгалтандаа онц аваад, хичээлдээ амжилт гаргасан үедээ бид их баярладаг. Төрсөн өдрөөрөө, баярын өдрүүдэд, хурим найраар, холоос ойр

дотны хүмүүс маань ирэхээр бид их баярлаж, энэ баяр хөөрөө бусадтайгаа хуваалцахыг хүсдэг. Ийм үедээ энэ сайхан баяр хөөрийг бидэнд бэлэглэсэн Аллахыг мартаагүйгээ илэрхийлж, түүнд талархан залбирах хэрэгтэй юм. Баяр хөөртэй, аз жаргалтай үедээ залбирах нь Аллахт үзүүлж буй хүндэтгэл, ач тусын нэгэн хэлбэр юм. Ингэж байвал Аллах биднийг ивээн, улмаар таалалдаа авна.

Жишээ нь бид өөрсдөө эсвэл бидний ойр дотны хэн нэгэн аюул ослоос аврагдсан тэр мөчид бид маш их баярладаг. Биднийг хамгаалж, эрүүл энх, энх тунх байдлыг бидэнд өгсөн Аллахт талархан залбирдаг билээ. Шалгалтандаа онц авсан үедээ бидэнд энэ амжилтыг өгч баярлуулсан, бидэнд энэ аз жаргалыг амсуулсан Аллахт талархдаг. Баярлаж хөөрсөн үйл явдал бүрийн дараа Аллахт талархан хэлсэн үг бүр залбирал мөн. Тийм болохоор бид залбирахдаа зөвхөн өвчин эмгэг тусаж, ойр дотны хүмүүст маань муу зүйл тохиолдсон үед бус, сайн сайхан, баяр хөөртэй үедээ ч мөн түүнд залбирах хэрэгтэй.

Бид бүхэн хүнд хэцүү, зовлонд унасан үедээ тэсвэрлэн залбирч сэтгэлээ барьдаг шигээ, өөрт буй сайн сайхан зүйлийг үргэлж өөрийн байлгахын төлөө залбирч байх ёстой юм.



Аяат*: Аллах болон түүний тэнгэр элч нар, Гэгээн Элчийн төлөө маш их залбирдаг юм. Та нар ч гэсэн түүний төлөө залбирч, түүнд сайн сайхныг хүс.*

/Куран судар, Азхаб бүлэг, ишлэл 56/





## *Зовлон, гунигтай үедээ залбирах*

Хүн үргэлж нэгэн хэвийн байдаггүй. Заримдаа баярлаж, заримдаа гуниглах үе гарч, зовлон зүдгүүрт унадаг. Зарим асуудлыг шийдвэрлэж чадахгүй мухардалд орж, юу хийхээ мэдэхгүй итгэл алдардаг. Жишээ нь хүндээр өвчилж, эвсэл ойр дотны хэн нэгэн хүнээ нас барахад аргагүй байдалд орж, ганцаардаж эхэлдэг. Яг ийм үед залбирвал хүч тэнхэл орж, санаа сэтгэл амарч, тэсвэр тэвчээр, итгэл найдвар төрж эхэлдэг. Учир нь залбирч буй хүн, Аллахын хүч бүхнийг дийлэн, түүнд тус болж чадна гэдгийг мэдэж байгаа учраас тэр юм. Ингээд зовлон зүдгүүрээс гарахын тулд түүний

ивээлд багтахыг хүсдэг. Зовлонгоо түүнтэй хуваалцаж, сэтгэл амран, тайвширч итгэл найдвартайгаар асуудлыг даван туулах хүчийг өөртөө мэдэрдэг. Жишээ нь, хичээл дээрээ муу дүн авсан үедээ сэтгэлээр уналгүй хичээлээ улам бүр сайн давтаж, даалгавраа цаг тухайд нь хийж, дараа нь "Аллах минь, миний хичээл дээр надад туслаач, амжилт гаргахын тулд надад тус болооч" хэмээн залбирах хэрэгтэй. Өвчин туссан үедээ эмчид хандаж, эмчилгээ хийлгэдэг ба дараа нь "Аллах минь, намайг эрүүл болгож өгөөч" хэмээн Аллахт хүсэлт тавьдаг. Зөвхөн өөрийнхөө төлөө бус, мөн бусад хүмүүсийн зовлон зүдгүүрийг арилгахын төлөө ч мөн Аллахт залбирах хэрэгтэй.



*Аллахт залбирахдаа чиний залбирлыг хүлээж авна гэдэгт бүрэн итгэж залбир.*





### *Залбирал бол хайр, дотно сэтгэл*

Аллах, бүтээсэн бүх зүйлдээ хайртай. Түүний бүтээсэн бүх зүйлийн дундаас хүн бол тусгай байр суурьтай юм. Учир нь Аллах, хүнд өөр бусад амьд зүйлсэд байхгүй оюун ухааныг өгсөн юм. Энэ орчлон хорвоо дээрх бүх зүйлсийг түүний төлөө бүтээсэн юм. Энэ бүхэн нь Аллахын хүнийг хэрхэн хайрлаж, эрхэмлэдгийг харуулж байгаа билээ.

Бидний талаар үргэлж сайн сайхан зүйлсийг бодож явдаг хүнд бид маш их хайртай байдаг. Бидэнд тэр хүн нэг л дотно санагддаг. Түүний хайр, улмаар хайрыг төрүүлдэг. Түүнийг хайрлаж явдагаа бид түүнд хэлж, үйл хөдлөлөөрөө үүнийгээ тодоор илэрхийлдэг. Ингэж хайраа ил тодоор харуулснаар бидний хайр улам бадарч, тэр хүнтэй бид их дотно болдог. Яг үүн шиг, бидэнд хайртай, бидний эргэн тойронд байгаа бүхий л сайн сайхан зүйлсийг бидний төлөө бүтээсэн Аллахтай бид дотно сэтгэлийн холбоотой байдаг. Түүний хайр, дотно сэтгэлийн хариуг бид залбирч хариулдаг. Залбиралдаа түүнийг хэрхэн хайрладгаа үгээр илэрхийлдэг. Өөрийн бодол санаа, сэтгэлээ бүхнийг ялан дийлэгч хүч болох Аллахт илэрхийлж, хүслээ түүнтэй хуваалцаж, түүнээс бид тусламж хүсдэг. Ингэснээр Аллах

ба бидний хоорондын хайр, дотно сэтгэл нэмэгддэг. Учир нь үргэлж Аллахыг өөрийнх нь дэргэд байж, түүнээс тус дэмээ харамлахгүй гэдгийг мэдэх хүн, хайр хүндэтгэлтэйгээр түүнд хандан залбирдаг. Залбирах тусам дотоод сэтгэл нь сэргэж, аз жаргалтай болсноо мэдрэн айдас нь багасдаг.

Залбирах нь зөвхөн Аллахтай харилцаа холбоог бататгаад зогсохгүй, хүмүүсийн хооронд дотно сэтгэл, хайр хүндэтгэлийг бий болгодог. Яагаад гэвэл залбирч буй хүн бүх хүмүүст сайн сайхныг хүсч байдаг юм.



Бид өдөр тутмын амьдралдаа хайртай хүмүүстээ сайн сайхныг хүсэн ерөөл тавих хэлбэрээр залбирдаг. Жишээ нь бидний төлөө сайн зүйлийг хийсэн хүнд талархлаа илэрхийлдэг. Замд гарч буй хүнд “Аян замдаа сайн яваарай, алтан шаргал зам чинь өлзийтэй байх болтугай” гэж хэлдэг. Хоолоо идэж дууссаны дараа хоол хийсэн хүнд талархал илэрхийлж “Сайхан хоол болсон байна, баярлалаа. Бурхан улам их арвижуулах болтугай” хэмээн залбирдаг. Өвчтэй хүнийг хараад “Түргэн эдгээрэй”, Ойр дотны хүн нь нас барсан хүнд “Аллах түүнийг ивээлдээ авах болтугай” гэж хэлдэг. Энэ бүх үг нь дотроо сайн сайхан ерөөлийг багтаасан залбирал юм. Ингэж ерөөж байхдаа бид зөвхөн өөрсдийнхөө төлөө бус, бусад хүмүүсийн эрүүл энх, аз жаргалын төлөө залбирснаар хүмүүс хоорондын харилцаа улам бүр дотносдог. Яагаад гэвэл хүн, өөрт нь сайн сайхныг хүсч буй хүнд дуртай байдаг.

### *Залбирал, бидний амьдралд сайн сайхныг авчирна*

Бид энэ хорвоод залбирч мэндэлсэн билээ. Дөнгөж төрсний дараа бидний чихэнд эзаан, камэт уншдаг. Араас нь эх орон, эцэг эхдээ ачтай тустай хүн болоорой хэмээн томчуул бидний төлөө залбирдаг ёстой. Би залбирлаар алхаж, гишгэж, мөн л залбирлаар сургуулийн насанд хүрсэн. Аав ээж маань “Хүү минь, Агуу Аллах Эзэн чамд амжилттай суралцахад чинь туслах болтугай” гэж хэлээд

биднийг сургуульд явуулсан. Залбирлаар анхны хичээлээ эхэлсэн. Бидний аав ажилдаа явахдаа залбирч явдаг. Бидний идэж буй талхны үрийг газрын хөрсөнд суулгахдаа залбирч суулгадаг. Цэцэрлэгийг услахдаа мөн л залбирч усалдаг. Бидний ээжүүд хамгийн сайхан хоолоо залбирч хийдэг. Залбирч, ширээгээ засч, хураадаг. Гэрлээд гэрээсээ явж байгаа эгч нарыг гэрээс нь залбирлаар үдэж мордуулдаг. Өвдөж зовсон нэгнийгээ эргэж очоод мөн л тэднийг түргэн эдгэрээсэй хэмээн бид залбирдаг. Холын замд гарахдаа залбирч гардаг. Ах нараа бид цэргийн албанд үдэж мордуулахдаа ч залбирал, ерөөлөөр үддэг. Энэ хорвоооос халин одсон нэгнийхээ хойноос залбирч хоцордог. Бид залбирлаар төрж, залбирлаар өсөн торниж, залбирлаар бурханы орон руу явдаг. Товчхон хэлэхэд Мусульман хүний амьдрал бол тэр чигээрээ залбирал юм.



## *Цаг үргэлж, хаана ч байсан залбирал*

Хүмүүс хаана ч, ямар ч орчинд байсан хүссэн зүйлийнхээ төлөө хүссэнээрээ Аллах Эзэнд залбирч болох нь мэдээж юм. Учир нь залбирал бол Аллахыг дурсах, хаана ч байсан түүнийг бидэнд ойр байгааг мартахгүй байх хэрэг юм.

Залбирахын тулд онцгойлон заасан газар гэж байхгүй. Хичээлдээ явах замдаа, гэртээ харьж байхдаа, шөнө унтахдаа, өглөө босохдоо, сууж байхдаа, хичээлээ давтаж байхдаа, дэлгүүрт явж байхдаа, дугуй унаж байхдаа, цаг үргэлж, хаана ч байсан хүссэнээрээ залбирч болно.

Бид өөрсдийнхөө эрүүл мэнд, аз жаргалтай амьдралын төлөө, найз нөхөд, багш нарынхаа амжилт бүтээлийн төлөө үргэлж залбирч болох юм. Аллахт залбирахад тодорхой заасан хугацаа гэж байдаггүй. Хорин дөрвөн цагийн аль ч минутад залбирч болно. Гэхдээ хамгийн чанартай залбирал бол ганцаараа байхдаа залбирсан залбирал байдаг гэдгийг бид сайн мэддэг. Шөнө бол залбирахад их тохиромжтой цаг мөч байдаг.



Бидний хайртай Гэгээн Элчээс сурснаар бол Агуу Аллах Эзэн шөнө дунд чин сэтгэлээсээ залбирсан хүний залбирлыг хүлээн авч биелүүлдэг гэдэг. Түүнээс ямар нэгэн зүйлийг хүссэн бол түүнийг нь өгдөг гэдэг. Өршөөл хүссэн хүнийг өршөөдөг. Тийм болохоор Гэгээн Элчийн энэ зөвлөгөөг дагаж шөнө болохоор илүү ихээр залбирч байя. Мөн түүнчлэн баасан гарагт болон Исламын тэмдэглэлт өдрүүд болох кандил тохиох өдрүүд нь бидний хүсэл, залбиралд үүд хаалга нээлттэй байдаг боломжтой өдрүүд юм. Бид бүгдээрээ хамтдаа сүмд очиж, хүмүүсийн хамтдаа үйлддэг тэр сайхан залбиралд оролцож болно. Агуу Аллах Эзэн, түүнд итгэдэг хүмүүс олуулаа, бөөнөөрөө, чин сэтгэлээсээ залбирсан залбирлуудад их дуртай байдаг.



## *Бид яаж залбирах вэ?*

Аливаа залбирлыг зөвхөн Аллахт хандаж үйлддэг ёстой. Хувь хүн залбирахдаа өөрийн хүсч байгаа зүйлээ Аллахт хэлнэ. Өөрийнхөө үгээр, юу гэж хэлэхийг хүсч байна, тэр хэвээр нь өөрийн бодол, саналаа түүнд нээнэ.

Залбирах маш амархан. Мөргөл үйлдэх гэж байгаа мэт залбирч эхлэхэд ямар нэгэн дүрэм, журам, оршил хэсэг гэж байдаггүй. Гэхдээ залбирахаасаа өмнө зарим бэлтгэлийг хангасан байх хэрэгтэй. Юуны өмнө өөрийн бодол санаагаа залбирахад бэлтгэх хэрэгтэй. Дотроо тэс өөр зүйлийг бодож байхдаа, хэл яриагаараа залбирч байж болохгүй. Юу хэлж байгаагаа өөрөө сайн мэдэж, яаж залбирч байгаагаа мэдрэх ёстой.

Залбирлаа биелээсэй хэмээн залбирахаасаа өмнө зарим сайн сайхан зүйлийг хийж болно. Аав ээж, ах дүү, хөршдөө сайн үйлийг хийж, амьд амьтан, ургамал ногоог усалж, хайрлаж болно.

Залбирахаасаа өмнө абдэст угаалгыг үйлдэх нь үлгэр жишээ сайхан үйлдэл юм.

Бид залбиралдаа хэдэн зүйлийг анхаарвал бидний залбирал илүү сайн болох болно. Залбирлаа эхлэхдээ хоёр үгийг хэоэх хэрэгтэй. Нэг нь "хамд", нөгөө нь "салаваат" юм. Хамд бол Агуу Аллах Эзэнг магтан дуулж, түүнийг дээдлэхийг хэлдэг. Залбирч эхлэхдээ Агуу Аллахыг магтаж эхлэх хэрэгтэй. Хамгийн сайхан магтаал, талархлын эзэн бол тэр юм. Учир нь энэ хорвоо дээрх бүх зүйлс түүний бүтээл юм. Бидэнд байгаа бүх сайхан зүйлсийг илгээж, бүхнийг бүтээн, амьдруулагч, тэжээгч бол тэр юм. Бүх магтаал, талархал түүнийх байх ёстой. Түүнийг магтахдаа "Агуу Аллах Эзэн минь, Чамд би талархан мэхийж байна." гэж хэлээд хойноос нь намааз мөргөл үйлдэх явцад уншдаг Куран судрын Фаатиха бүлгийн эхний ишлэлийг уншиж болно: "Элхамдулиллахи Раббил алэмин." Үүнийг хэлснийхээ дараа хайрт Гэгээн Элчийнхээ төлөө залбирахаа мартаж болохгүй. Түүний төлөө залбирахыг товчхоноор "салаваат" гэж нэрлэдэг. Салаваат өгүүлбэр нь "Аллахүммэ салли ала Мухаммэдин вэ ала али Мухаммэд." Энэ өгүүлбэрийн утга нь "Аллахын хайртай Элч Мухаммэдэд болон түүний гэр бүлийнхэн, ойр дотны хүмүүст өршөөл хайрлаач" гэсэн үг юм. Мөн энэ өгүүлбэрийг монголоор нь, утгачилсан хэлбэрээр нь салаваат хэмээн уншиж болно.



Бид залбирлаа Агуу Аллахыг магтан, Гэгээн Элчид салаваат дамжуулж эхэлбэл биелэх нь илүү амар байдаг. Агуу Аллах Эзэн ч мөн ингэж эхэлсэн залбиралд их дуртай байдаг. Яагаад гэвэл Агуу Аллах, Гэгээн Элчид маш их хайртай. Бид ч мөн түүнийг аминаасаа илүү хайрладаг. Бидэнд хэн нэгэн хүн хол байгаа, хайртай хүмүүсийн маань мэндийг уламжилахад бид хэр их баярладаг билээ дээ? Залбиралдаа Гэгээн Элчийн нэрийг дурсах ч мөн үүнтэй ижил зүйл юм.

Үүний дараагаар ариун судар Куранд бичээстэй эсвэл Гэгээн Элчийн үлгэр жишээ залбирлаас сонгон уншиж болох юм. Мөн өөрийнхөөрөө, хүссэнээрээ залбирах ч боломжтой.

Залбирахын тулд заавал гараа дээш нь өргөх хэрэггүй. Гэхдээ залбирах явцад гараа дээш нь өргөдөг нь ямар нэгэн зүйлийг гуйж, хүсч байгаан илэрхийлэл юм. Залбиралд хамгийн чухал нь сэтгэлээсээ байх явдал бөгөөд аль болох бусдад үүнийгээ харуулах гэсэн санаанаас хол байж, зөвхөн Аллахаас хүсэх явдал юм.

Аль болох өөрийнхөөрөө, чин сэтгэлээсээ залбирцгаая. Залбирлын үгс энгийн, богинохон байх нь зүгээр. Агуу Аллах Эзэн, чин сэтгэлийн хүсэл агуулсан залбиралд дуртай бөгөөд хүслийг нь биелүүлдэг. Бурхан, хэрэглэж буй үгсийг бус, тухайн хүний дотоод сэтэлийн хөдлөл, үгсийнх нь хэр дотно байгааг хардаг.



Бид заавал чанга дуугаар залбирах хэрэггүй. Агуу Аллах Эзэн бидний дотроо бодож байгаа бүх зүйлсийг мэддэг. Зөвхөн өөртөө сонсогдохуйц дуугаар залбирч болно.

Залбирахдаа Агуу Аллах Эзэнээс хамгийн сайн сайхныг хүсэцгээе. Бид томчуулаас ямар нэгэн зүйлийг гуйхдаа үгээ цэгнэж, ёс суртахууны зарчмыг баримталдаг шигээ Аллахаас ямар нэгэн зүйлийг гуйхдаа түүнээс илүү хичээх хэрэгтэй юм. Түүнээс аливааг гуйхдаа хайр, хүндэтгэлийн үгээр баялаг өгүүлбэрүүдээр гуйж байя. Энэ дашрамд хэлэхэд зөвхөн энэ хорвоо ертөнцөд сайн сайхан амьдрахын төлөө бус, үүний зэрэгцээ мөн нөгөө ертөнцийн аз жаргалтай амьдралыг Бурханаас хүсэхээ мартаж болохгүй. Яагаад гэвэл нөгөө ертөнц бол бидний мөнхөд амьдрах газар юм. Тэнд аз жаргалтай байх нь бидний хувьд их чухал хэрэг. Мөн сайн сайхан бүхнийг зөвхөн өөртөө бус бүх хүн төрөлхтөнд хүсэцгээе.

### *Гэгээн Элчийн амьдралд залбирал*

Гэгээн Элчийн амьдралд залбирал маш чухал байр суурийг эзэлдэг байлаа. Тэр залбирч, Агуу Аллахаас ивээл хүсэх дуртай байжээ. Ямар нэгэн ажил үйлсээ эхлүүлэхдээ залбирлаар эхэлж, Мусульманчуудад их хэмжээгээр залбирч, ажил үйлсээ залбиралгүй эхлүүлэхгүй байхыг зөвлөдөг байжээ.

Тэр ганцхан өөрийнхөө төлөө залбираад зогсохгүй, бүх хүн төрөлхтөний авралын төлөө залбирдаг байлаа. Мусульманчууд энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд сайн сайхан яваасай хэмээн ялангуяа намааз мөргөлийнхөө дараа залбирч, хамгийн эрхэм дээд залбирал бол “итгэгчдийн бие биеийнхээ төлөө залбирсан залбирал юм” гэж хэлдэг байв. Тийм болохоор бид ч мөн хайртай хүмүүсийнхээ төлөө залбирахаа мартахгүй байх хэрэгтэй.

Бидний хайртай Гэгээн Элч маань өдөр тутмынхаа залбиралд дараах газруудад залбирдаг байжээ:

Гэгээн Элч маань гэрээсээ болон сүмээс гарахдаа сайн сайхан зүйлд хүрэхийн төлөө залбирдаг байсан ба гэртээ болон сүмд орохдоо мөн ингэж залбирдаг байжээ.



Эхнэр, хүүхдүүдийнхээ төлөө залбирахаа огтхон ч мартдаггүй байв. Тэдний Агуу Аллах Эзэнд даатгадаг байлаа.

Замд гарахаасаа өмнө нь аян зам нь өлзийтэй сайн байж, осол аюулгүй зорьсон газартаа хүрэхийн төлөө залбирдаг байлаа. Аян замаас буцахдаа ар гэрийнхэндээ эрүүл энх, аз жаргалтай золгохын төлөө Агуу Аллах Эзэнээс тэднийг ивээлдээ багтаахыг хүсдэг байжээ.

Мөн түүний ойр дотны хүн эсвэл найз нөхөр нь холын замд гарч байгаа үед түүнийг гарыг барьж, цээжээр нь тэврэн, аян замдаа өлзийтэй, сайн явахын төлөө Аллахт залбирч, сайн сайхныг хүсэн, түүнийг үддэг байжээ.

Ямар нэгэн ажлыг хийж эхлэхдээ тухайн ажил нь хөнгөн, амар байж, ямар нэгэн хүндрэл бэрхшээл бүү тулгараасай хэмээн залбирдаг байжээ.

Найз нөхөдтэйгээ хурал хийхдээ, шашны талаар яриа өрнүүлж эхлэхдээ энэ хурал цуглаан нь амжилттай, сайн болж өнгөрөөсэй хэмээн Аллахаас хүсэн залбирдаг байв. Хурал цуглаан дуусгаад, санаандгүй хийсэн буруу үйлдэл, хэлсэн зүйлийнхээ төлөө Аллахаас өршөөл гуйдаг байлаа.

Ямар нэгэн зүйл худалдан авахаар явах зуураа худалдаа, наймаа эрхэлж буй хүмүүст ашин хонжоотой сайн ажиллахыг ерөөн залбирдаг байв.

Тэр хүүхдүүдийг маш ихээр хайрладаг байсан юм. Ээж, аав нар дөнгөж төрсөн үрээ Гэгээн Элч дээр авчирч, залбирал хүртээдэг байсан ба тэр хүүхдүүдийг өвөр дээрээ аваад, үнсэж, урт удаан настай, сайн хүн болоорой хэмээн залбирдаг байлаа.

Тэр, зовлон зүдгүүр тулгарсан, өвчин туссан Мусульман хүмүүст гэрт нь зочилж, богино хугацаанд эдгэрээрэй хэмээн түүний төлөө залбирдаг байжээ.



Хоолоо идэхээсээ өмнө, хоолоо идэж дуусаад залбирахаа огт мартдаггүй байлаа. Ялангуяа хоол хүнс нь арвин, элбэг байгаасай хэмээн залбирч, өлсгөлөнд нэрвэгдэхгүй байхыг Аллахаас хүсдэг байв.

Орой орондоо ороод мөн л залбирдаг байлаа. Куран судраас Ихлаас, Фэлак, Наас бүлгүүдийг уншиж, Агуу Аллахаас ивээл хамгаалал хүсч, өглөө сайн сайхантай золгохын төлөө залбирдаг байв. Өглөө бие нь эрүүл, сайхан амарсан босож ирээд Аллахт талархдаг байжээ.

Бороо орохгүй удсан үед улсынхаа газар шороог арвин баялаг байж, амьтан ургамал усгүйдэлд бүү автаасай хэмээн залбирдаг байв. Газар хөдлөлт, үер усны аюулаас, бүх төрлийн аюул гамшгаас, дайсны довтолгоонд өртөхгүй байхын төлөө Аллахын хамгааллыг хүсдэг байжээ.

Бидэнд залбирахыг Гэгээн Элч маань зааж өгсөн. Бид ч түүний зааснаар залбирдаг.

### *Хараалаас хол бай*

Бидний агуу шашинд аливаа хүнд муу зүйлийг хүсч, түүнийг харааж зүхэхийг хэзээ ч сайнд тооцдоггүй. Агуу Аллах Эзэн "Аллах чамд гай зовлон өгөх болтугай, Аллах чамайг жигшээн цээрлүүлээсэй, Аллах нүдийг чинь сохлог" гэх мэтээр муу муухай зүйлийг Аллахаас хүссэн, хараал хэлбэртэй залбиралд Аллах дургүй. Иймээс хайртай,

дотны хүмүүстээ сайн сайхныг хүсдэг шигээ, хайргүй хүмүүсинйхээ төлөө ч гэсэн сайн зүйлийг хүсэх хэрэгтэй. Бидний Гэгээн Элч бол хайр, энэрэлийн билэг тэмдэг гэдгийг мартаж болохгүй.

Залбирлын хувьд Гэгээн Элчээс үлгэр дууриалал авцгаая. Тэр, Мэккэ хотод амьдардаг байхдаа Исламын шашныг түгээн дэлгэрүүлэх зорилгоор Таиф гэдэг газар очиход хүмүүст түүнд маш муухай хандсан бөгөөд түүнийг буцах замд нь түүн рүү чулуу шидэж, түүний хөлийг гэмтээсэн юм. Тэр үед Аллах түүнд "чамд муу зүйл хийсэн хүмүүсийн төлөө чи ч гэсэн муу зүйлийг хүсвэл би биелүүлье" гэдгийг дуулгахад Гэгээн Элч маань "Үгүй ээ, магадгүй энэ хүмүүсийн удам угсаанаас чамд итгэж, чамайг шүтэх хүн төрөх ч юм бил үү Аллах минь" гэж хэлжээ. Ухуудын дайны үеэр түүний шүдийг хугалж, нүүрийг нь гэмтээсэн дайснуудынхаа төлөө "Аллах минь, энэ ард түмнийг ухааруулан гэгээрүүлж хайрлаач, учир нь тэд юу хийж байгаагаа мэдэхгүй байна" хэмээн залбирсан байдаг.



Бид хайрт Элчийгээ үлгэр жишээ болгон хийж буй бүх үйлдэлдээ түүний амьдралыг тусгаваас хүмүүсийн төлөө үргэлж сайн сайхныг хүсдэг болно. Хэн нэгэн хүн бидэнд муу зүйлийг хийсэн ч гэсэн түүнийг сайн хүн болоосой, муу зүйлээс холдоосой хэмээн бид залбирах болно. Хамгийн хүнд хэцүү үед ч гэлээ бидний амнаас муу муухай үг гарахгүй. Муу хүмүүсийг Аллахт шилжүүлнэ. Тэдний шийтгэлийг Аллах өгөх болно. Учир нь тэр бол сайн хүмүүсийг урамшуулан шагнагч мөн. Хийсэн нүглээ намчилдаггүй, хийсэн зүйлдээ харамсалгүй, муу муухай зүйлийг хийсээр байгаа хүмүүст шийтгэл оноох болно.

Тиймээс муу хүмүүсийг сайн болж, муу муухай зүйлсээсээ хол байгаасай хэмээн бид залбирч байх ёстой. Хоёр гараа Аллах өөд өргөөд, энэ хорвоогийн муу муухай зүйлийг аль болох олшруулахгүй байхыг түүнээс гуйх хэрэгтэй. Агуу Аллах Эзэнээс хайр хүндэтгэл, энх тайван ноёрхсон хорвоо ертөнцийг хүсэцгээе.

*Уншицгаая*

**ИЙМ БОЛООД ИНГЭЖ ХЭЛ**

(...)
Эхлээд бэсмэлэ
Хамгийн гоё үг
Аллах минь
Замын туршид
Намайг бүү орхиоч
Үгүй бол би уначихна шүү дээ
Аллах минь
Намайг бүтээсэн шигээ
Миний зүрх сэтгэлд сайтар хэлж сурган
Миний замыг саад бэрхшээлээс ариутгаж өгөөч
Аллах минь
Чиний дуртай дүрэм зарчим
Гялалзсан сайхан байдаг шиг
Намайг тийм сайхан болгож хайрлаач
Аллах минь
Тэр хамгаас сайхан Элч
Чамаас сайн сайхан юуг хүссэн
Би ч мөн түүний хүссэнийг хүснэ
Аллах минь
Гэгээн Элч маань
Ямар л муу муухай зүйлээс чиний ивээлд багтахыг тэр хүссэн
Намайг мөн тэднээс хол байлгаж хайрлаач
Аллах минь
Замын туршид
Түүхийн туршид
Эзгүй ганцааранг минь бүү орхиоч



*Үгийг бичсэн : Жахид Зарифоглу*

## ЧИ СОНСОЖ ЧАДНА

Шивнэн ярих дууг
Зүрх сэтгэлийн хөдлөлийг
Хамгийн сулхан амьсгалыг
Зөвхөн чи л сонсож чадна
Аллах минь

Тэнгэр дуугарахыг
Гол горхины шоржигнох урсгалыг
Залбирах үглэлтийг
Зөвхөн чи л сонсож чадна
Аллах минь

Зөгийнүүдийн хэлж байгааг
Шувуудын жиргээг
Нэг хүүхдийн "Аллах" гэж хэлэхийг
Зөвхөн чи л сонсож чадна
Аллах минь

Бичсэн : М.Яшар Кандэмир

ХОЁРДУГААР БҮЛЭГ

# КУРАН СУДРААС БОЛОН ГЭГЭЭН ЭЛЧИЙН ЗАЛБИРЛААС

## *Куран судраас жишээ залбирлууд*



Агуу Аллах Эзэн Куран судартаа бидэнд хэрхэн залбирахыг зааж сургасан байдаг. Гэгээн Элчийн тухай, сайн хүмүүсийн тухай болон шударга бус үйл явдал тохиолдож аргагүй байдалд орсон хүмүүсийн залбирлуудыг жишээ татан бичсэн байдаг.

Куран судрын хамгийн эхний бүлэг болох Фаатиха бүлэг бол утга төгөлдөр, сайхан залбирал мөн. Бусад бүлгүүдэд ч мөн залбирлууд байдаг. Эдгээр бүлгүүдэд өгүүлснээр Аллах биднээс зөвхөн өөрсдийнхөө төлөө бус, бусад хүмүүсийн төлөө ч мөн залбирахыг хүссэн байдаг.

## *Аливаа ажил үйлс, үг яриаг эхлүүлэгч залбирал : Бэсмэлэ*

Бид цорын ганц бөгөөд мөнхөд орших Аллахт итгэдэг. Бидэнд хязгааргүй их буян хишгийг хайрласан учраас бид түүнд маш их хайртай. Түүнийг хайрлах хайрынхаа илэрхийлэл болгон бид эхэлж буй ажил үйлсээ түүний нэрээр, өөрөөр хэлбэл бэсмэлэгээр эхэлдэг билээ.



Бэсмэлэг унших нь "Бисмиллахиррахманиррахим" гэдэг үгийг хэлэх юм. Энэ үг "Энэрэл нигүүсэл, буян хишгийн эзэн Аллахын нэрээр" гэсэн утгатай юм. "Бисмиллах" гэдэг үг бол богино хэллэг бөгөөд "Аллахын нэрээр" эхэлж байна гэсэн утгыг илэрхийлнэ.

Гэгээн Элч, бэсмэлэгээр эхлээгүй ажил бүтэлгүйтэж, идсэн хоол арвин бус байдаг гэсэн байдаг. Ийм учраас өдөр тутмынхаа амьдралд бид ямар нэгэн ажлыг эхлүүлэхдээ бэсмэлэ уншдаг. Тухайлбал замд гарахдаа, дэлгүүрээ онгойлгохдоо, хичээлээ хийхдээ, хоолоо идэж эхлэхдээ, унтахдаа, босохдоо бэсмэлэ уншдаг. Ингэснээр Аллахт дараах хэлбэрээр залбирсан болно:

"Аллах минь, чи бол амьтай амьгүй бүх зүйлсийг бүтээж, тэжээж, өсгөж, харж хандаж, тэтгэгч билээ. Намайг бүтээж, амьдруулагч бол чи. Надад оюун ухаан, хүч тэнхлийг чи хайрладаг. Гэвч миний хүч бүх зүйлст хүрэлцэхгүй. Чиний нэрийг дурсахад хүч орж, ажил үйлс илүү амархан болж эхэлдэг. Тийм болохоор би ажил үйлсээ эхлүүлэхдээ чиний нэрийг дурсдаг юм. Надад туслаач, чиний хүч бүхнийг дийлнэ."

Бэсмэлэ, бүх хаалгыг онгойлгох түлхүүр мэт бүх ажил үйлийн эхэнд, тэр үйлст нөлөөлж, илүү хялбар, арвин болгодог увидастай. Ямар нэгэн ажил үйлсийг эхлүүлэхдээ Аллахын нэрийг дурдвал Аллах бидэнд тусалж, бидний ажлыг хялбар болгодог. Бэсмэлэг уншснаар Аллахын нэрийг дурсаж, түүнд итгэдэг боол нь мөн гэдгээ харуулж, түүнээс туламж хүсч байгаагаа илэрхийлдэг юм. Учир нь Аллахын тусламж дэмжлэгтүйгээр бид ямар ч ажил үйлсийг бүрэн амжилттайгаар дуусгавар болгож чадахгүй. Бэсмэлэ уншснаар Аллахт итгэх итгэл, түүнийг хайрладаг сэтгэлээ дахин илэрхийлнэ, мөн цаг

үргэлж Аллахыг бидэнтэй хамт байгааг мэдэрдэг.

Өглөө бүр бидний хуьд цоо шинээр эхэлдэг. Шинэ өглөө бүр орноосоо босохдоо биднийг энэ шинэ өглөөтэй эсэн мэнд золгуулсан Аллахын нэрийг дурдахад, чулуут авч ус руу шидэхэд олон цагираг үүсдэг мэт бидний бүхэл өдрийг сайн сайхан, амар амгалан өнгөрөхөд ихэд нөлөөлдөг. Бэсмэлэг унших нь нөгөө талаасаа "Аллах минь, би чамаас авсан эрч хүчээрээ, надад өгсөн шинэ өдрийг эхлүүлэхдээ чамайг дурсаж, чамаас тусламж хүч байна. Намайг муу муухай бүхнээс хамгаалж, сайн сайхандаа золгуулж, энэ өдрийг сайн сайхан өнгөрүүлж хайрла" гэсэн үг юм.

Бидний хайртай Гэгээн Элч маань: Хэн гэрээсээ гарахдаа бисмиллах гэж Аллахын нэрийг дурсаж, "Аллахт найдаж, муу муухай бүхнээс хамгаалах, сайн сайханд хүргэх хүч гагцхүү Аллахаас ирдэг" гэж хэлбэл түүний хариу нь: "Чи зөв замд гарч байна, чамд хэрэгтэй бүхэн бэлэн боллоо, чи муу муухай бүхнээс  хамгаалагдлаа" байх болно гэж хэлсэн байдаг. /Эбу Давуд, "Хүмүүжил" 103/

Хоол идэхээр суухдаа бэсмэлэ уншихаа бүү мартаарай. Учир нь тэр ширээн дээр Аллахын бидэнд өгсөн олон төрлийн буян хишиг өрөөстэй байдаг. Хоолоо идэж эхлэхдээ бэсмэлэ уншваас бид тэр ширээнээс идэж уусан үмх, балга бүрт талархлаа илэрхийлсэн болно. Бид энэ их хишиг буяны эзэн Аллах гэдгийг санаж, түүнд талархлаа илэрхийлдэг. Түүнд талархсаны дараа бидний санаа сэтгэл уужран тайвширдаг. Яагаад гэвэл Аллах Куран судартː "Намайг дурс. Би ч мөн та нарыг дурсья. Надад талархь. Ач тус мэдэхгүй зан бүү гарга" хэмээн зарлиг болгосон байдаг. /Куран судар, Бакара бүтэг, ишлэл 152/

Өдөр бүр Аллахын нэрээр эхэлдэг. Өдрийн туршид болж өнгөрч буй бүхэн Аллахын нэрээр бүтэж, бий болж, эцэст нь өдөр Аллахын нэрээр төгсгөл болдог. Өдөр өнгөрч шөнө болдог. Амьд бүхний дээгүүр нөмрөх хөнжил мэт харанхуй шөнийг Аллах Эзэн бидэнд амарч унтаад маргааш өглөө нь сэргэлэн цовоо босог хэмээн бүтээжээ. Аллахын бидэнд



*Хүмүүс намайг чамаас асуувал намайг тэдэнтэй маш ойр дотно байна гэж хэлээрэй. Тэд надад залбирвал би залбиралд нь хариу барих болно. Тийм болохоор зөв замыг олохын тулд миний урилгыг хүлээн зөвшөөрч, надад итгэцгээг.*
/Куран судар, Бакара бүлэг ишлэл 186/



өгсөн бүхнийг эдэлж хэрэглэж эхлэх бүртээ бэсмэлэ уншдаг шигээ бид мөн унтаж амрахдаа бэсмэлэ уншдаг. Ингээд өглөө болоход бэсэмэлэ уншин босдог орондоо орохдоо мөн бэсмэлэ уншин шургаж ороод, Гэгээн Элчийн унтахдаа хэлдэг байсан шиг "Аллах минь, би чиний нэрээр унтаж, чиний нэрээр сэрье" гэж хэлээд бид тавтай нойрсдог билээ.



*Бурханд даруу төлөв, чин сэтгэлээсээ залбирч бай.*
/Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 55/



## *Хязгааргүйг нээгч хаалга: Фаатиха бүлэг*

Фаатиха гэдэг нь нээх, эхлэл гэсэн утгатай үг юм. Куран судрыг нээхэд хамгийн түрүүлж биднийг угтдаг, хамгийн эхний бүлэг бол Фаатиха бүлэг юм. Тэр бол Куран судрын товчлол, үндсэн утта санааг илэрхийлэгч, хамгийн агуу том залбирал бөгөөд Аллахаас хүсэх хамгийн том гуйлт юм. Бид Аллахт үргэлж залбиран мөргөхдөө Фаатиха бүлгийг уншиж болно. Куран судрыг уншиж дууссаны дараа, залбирлынхаа төгсгөлд, энэ хорвоогоос халин одсон хүмүүсийн хойноос, намааз мөргөлийн үе шат /рэкат/ бүрт бид Фаатиха бүлгийг уншдаг билээ. Энэ бүлгийн төгсгөлд нь "Хүлээн зөвшөөрөөч Аллах минь" гэсэн утгатай үг болох "Амиин" хэмээх үгийг хэлдэг.



## *Ишлэл ишлэлээрээ Фаатиха бүлэг*

"Агуу их энэрэл нигүүлслийн эзэн Аллахын нэрээр. Бүх магтаал, бахархал энэ орчлон хорвоогийн цорын ганц эзэн Аллахын төлөө байдаг. Тэр бол энэрэл нигүүлсэл, өршөөл хайрлагч юм. Шагнал, шийтгэлийг оноох тэр өдрийн шүүгч. Хамгаас сайхан Аллах минь, бид зөвхөн чиний төлөө мөргөн залбирч, зөвхөн чамаас тусламж, дэмжлэг хүснэ. Биднийг зөв зам, буя хишигт хүргэх замд оруулж хайрла. Хилэгнэл хүртэж, зөв замаас холдсон хүмүүсийн замаар бүү оруулаач"

Энэ орчлон хорвоог, амьтай-амьгүй бүхий л организм, од, гариг, эрхэс, нар, сарыг Аллах бүтээсэн. Тэр, бидний мэдэх, мэдэхгүй, нүдээрээ харж чадах, чадахгүй бүх зүйлсийг бүтээсэн. Бүтээсэн бүх зүйл нь ямар ч оо сэвгүй, сайхнаар бүтээгч юм.



Хадис: *Бэсмэлэгээр эхлээгүй ажил үйлс үр дүн өгөхгүй.*





Аллах, бүтээсэн зүйл тус бүртээ нэгэн үүргийг хариуцуулж, тэднээс өөрт нь оногдсон үүрэг даалгаврыг хамгийн сайнаар гүйцэтгэхийг хүсч, тэднийг Бурхан нэрээрээ хүмүүжүүлсэн юм. Жишээ нь, хүүхэд дөнгөж төрсөн тэр өдрийнх шигээ өөрчлөгдөлгүй хэвээрээ байдаг байсан бол ярьж, инээж, алхаж, өсч торниж чадахгүй байх байсан. Жаахан хүүхдэд энэ бүхнийг зааж сургагч бол Аллах юм. Шувуудад нисэхийг, авгалдайд хүрхорхойг нэхэхийг, зөгийд бал үйлдвэрлэхийг, дэлхийд нарны эргэн тойронд эргэхийг Аллах зааж өгсөн.

Бүх зүйлс өөрийн хэлээр орчлон хорвоогийн эзэн Аллахт талархаж, түүнийг магтан дуулдаг. Тэгвэл түүний хамгийн сайхан бүтээл болох хүн төлөрхтөн ч мөн түүнийг хамгийн сайн сайхнаар дурсах ёстой.

Аллах бол хязгааргүй энэрлийг хайрлагч юм. Түүний өгөөмөр хайр, энэрэл нигүүлсэл нь бүх зүйлсийг хамгаалж, тэдэнд үргэлж сайн сайхныг хүсч, тэднийг ялгаварлан үзэлгүйгээр олон сайхан хишиг буяныг хайрладаг.

Аллах бол зөөлөн сэтгэлтэй, өгөөмөр юм. Түүний энэ сэтгэл нь нөгөө ертөнцөд зөвхөн итгэгчдийг хүрээлж, тэр тусмаа түүний хайрласан буян хишгийг сайн ашиглаж чадсан хүмүүст илүү их, хязгааргүй хишгийг хайрлаж, тэднийг шагнаж урамшуулах болно.

Амьдралыг болон үхлийг бүтээгч Аллах юм. Амьд бүхэн хорвоод мэндэлж, энэ хорвоод өөрийнхөөрөө амьдарч, эцэст нь үхэж, үрэгдэн энэ хорвоогоос халин оддог. Хавар, зун, намар, өвөл хэмээн дэс дараагаар өөрчлөгдөх улирлууд бидэнд энэ амьдралын хэрхэн өөрчлөгдөж, төгсөж байгааг ойлгуулдаг. Хаврын улиралд цэцэглэн ногоорч байдаг хорвоо дэлхий маань өвөл болоход цав цагаан нөмрөгөө нөмрөн нас барсан хүний биеийг ороох цагаан даавуу мэт хорвоо дэлхийг нөмөрдөг ба газар дэлхий түүний доор тавтай нойрсож байдаг.

Амьд бүхний нэгэн адил хүн бүхэн нэг л өдөр үхэх болно. Гэвч үхэл бол төгсгөл бус бөгөөд цоо шинэ, өөр нэгэн амьдралын эхлэл юм. Энэ хорвоод бидний нүдийг аниулах үхэл, өөр нэгэн амьдралд, нөгөө ертөнцөд бидний нүдийг нээдэг. Тэнд эхлээд

бидний энэ хорвоод үйлдсэн бүхний тайлан тооцоог гаргаж, нэгэн шийдвэрийг гаргах болно. Энэ хорвоод бидний гаргасан алдаа дутагдал, буянтай үйлсийг харьцуулж, төгсгөлд нь бид дүнгээ авах болно.

Энэ хорвоогийн амьдрал бол нөгөө ертөнцийн амьдралын бэлтгэл юм. Энэ хорвоод бидний хийж гүйцэтгэсэн бүхэн, нөгөө ертөнцөд бидний замыг гэрэлтүүлж, эсвэл харанхуйлах болно. Хүн бүхний тайлан тооцоо гарах тэр өдөр бол орчлон хорвоогийн эзэн Аллахтай уулзах өдөр юм.

Аллах Бурхан, биднийг бүтээсэн зорилгоо ийнхүү тайлбарласан байдаг: “Хүмүүсийг би зөвхөн надад мөргөн залбираг хэмээн бүтээсэн юм.” /Куран судар, Зарияат бүлэг, ишлэл 56/ Бид ч мөн биднийг бүтээсэн түүний шаардлагыг биелүүлж, амар амгалан амьдрахын тулд Аллахт мөргөн залбирч, гараа дээш өргөн түүнээс бүхнийг хүсдэг билээ.

Аллах, хүмүүсийг хэцүү байдалд байлгаж, зовоохыг хүсдэггүй. Энэ хорвоо нэгэн шалгуур учраас мэдээж хэрэг үе үе бидэнд саад бэрхшээл, зовлон зүдгүүрүүд тохиолддог. Иймэрхүү үед гараа Аллах өөд өргөж, түүнээс бид тусламж хүсдэг. Учир нь Аллах өөрт нь итгэж, түүнд байнга хандаж, түүний өршөөл хамгааллыг хүсдэг хүмүүст үргэлж тусалдаг.

Аллах, хүмүүсийг зөв замд хүргэхийн тулд тэдэнд элчүүд, ариун судруud илгээсэн. Бидний хамгийн гол үүрэг бол хамгийн сүүлчийн элч Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ -ийг өөрсдөдөө үлгэр дууриалал болгож, түүнээр дамжин бидэнд ирсэн ариун судар болох Куран судрыг унших явдал юм. Ингэж байж л бид зөв замаар явах болно.

Бидэнд хайрласан тоо томшгүй буян хишгийн төлөө бид Аллахт талархаж, энэ буя хишгийн ач тусыг хариулах хэрэгтэй. Аллахын илгээсэн элчүүд, түүний төлөө баатарлагаар амиа өгсөн шэхидүүд, өөрсдийн зан араншин, бий болгосон бүтээлээрээ хүмүүст үлгэр жишээ болсон сайхан хүмүүс юм.

Түүнийг хилэгнүүлсэн хүмүүс бол түүний зарлиг, цээрлэлийг үл тоомсорлосон, түүний өгсөн буян хишгийн тусыг боддоггүй, буян хишигт талархдаггүй хүмүүс юм. Түүгээр ч барахгүй тэд



Хадис: *Хамгийн сайхан алдар нэрс Аллахынх байдаг. Тиймээс түүнд тэр сайхан алдар нэрсээр нь залбир.*







Хадис: *Аллах минь, чамайг хайрлаж, чиний хайрладаг бүхнийг хайрлаж, чиний хайр хүндэтгэлийг хүртээх ажил үйлсийг биднээр хийлгэхийг бид чамаас хүсч байна. Аллах минь, чиний хайр хүндэтгэлийг өөрийн дур сонирхол, гэр бүл, хүйтэн уснаас илүү ихээр хайрлуулаач.* / Тирмизи, "Залбирал", 73/





хийсэн зүйлдээ харамсаж, Аллахаас өршөөл хүсдэггүй. Тэд энэ ач тус мэддэггүй зангаасаа болж Аллахыг хилэгнүүлж, зөв замаас холдсон байдаг. Бид ч мөн тэдэн шиг болохгүйн тулд зан үйлдэлдээ анхаарч, Аллах биднийг "хилэгнэл хүртэж, зөв замаас холдсон хүмүүс" болгохгүй байгаасай хэмээн залбирдаг.

## Аллахын алдар нэрсээр буюу Эсма-и Хүснагаар залбирах

Залбирал бол өөрийн хүсэл, хэрэгцээг Аллахт дуулгахаас гадна Аллахыг дурсаж, магтан дуулах нэгэн арга зам юм. "Хамгийн сайхан алдар нэрс Аллахынх, түүнд тэр сайхан алдар нэрээр нь дуудан залбир." /Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 180/ Куран судարт, ялангуяа Гэгээн Элчийн залбирлуудад Аллах Эзэнийг түүнийг сайхан нэрсээр нь дуудан, магтан дуулсан байдаг.

Бидний хайртай Гэгээн Элч маань нэгэн сургаалдаа Агуу Аллах Эзэнийг 99 алдар нэртэй ба түүний энэ нэрсүүдэд итгэж, өөрийн амьдралдаа нийцүүлсэн хүмүүс диваажинд очно хэмээх сайхан мэдээг дуулгасан байдаг. Мэдээж хэрэг Аллахын алдар нэрс 99-өөр хязгаарлагдахгүй. Түүний сургаалд 99 хэмээх тоог тодорхойлсон нь хязгаарлаж байгаа утгаар бус, Аллахын 99 нийтлэг нэр алдар байдаг учраас тоо заасан ажээ.

Бид залбирахдаа Аллахын энэ алдар нэрсийг ашиглаж болно. Рахман гэдэг нэрийг нь барьж бидэнд өршөөл үзүүлж, зөөлөн хандахыг, Рэззак хэмээх нэрийг нь барьж биднийг хоол хүнсээр гачигдуулахгүй, арвин баялаг байлгахыг, Тэвваб хэмээх нэрийг нь барьж бидний гэмших сэтгэл, нүглээ наминчлалыг хүлээн зөвшөөрөхийг, Вэдуд нэрийг нь барьж биднийг хайрлаж, хайрлуулахыг хүсч болох юм.

## Хамгийн том залбирал: Аетүл Күрси

Бидний хайртай Гэгээн Элч маань, "Бүх зүйлст оргил цэг гэж байдаг. Куран судрын оргил нь Бакара бүлэг юм. Түүнд



Аяат: *Бурхан минь, биднийг зөв замд хүргэснийхээ дараа зүрх сэтгэлийг маань бүү гуйвуул. Бидэнд өөрөөсөө өршөөл хайрла. Эргэлзээгүйгээр чи арвин ихээр өршөөл үзүүлэгч юм.* /Куран судар, Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 8/





Куран судрарт ишлэлүүдийн хамгийн ноён ишлэл агуулагдсан байдаг. Тэр бол Аеэтүл Күрси юм." /Тирмизи, "Куран судрын буян хишгээс", 2/ гэж хэлсэн байдаг.

### *Аеэтүл Күрсигийн утга нь:*

"Тэр Аллах, түүнээс өөр ямар ч Бурхан шүтээн гэж үгүй. Тэр бол Хаяя буюу мөнхөд амьд сэрүүн, Каяяум буюу бүтээсэн зүйлсээ амьдруулагч, хамгаалагч юм. Тэр бол үл нойрсогч бөгөөд түүний нойр хэзээ ч хүрдэггүй. Газар дэлхий, тэнгэр огторгуй дээрх бүх зүйлс түүний мэдэлд байдаг. Түүний ивээл дор байж, түүний зөвшөөрөлгүйгээр бусдад өршөөл үзүүлэх хэн ч байхгүй. Тэр, хүмүүсийн хийсэн болон хийх байгаа бүхнийг мэддэг. Түүний мэддэг бүхнээс гадна хүмүүс түүний ухаанаас өөр юуг ч мэдэж чадахгүй. Түүний индэр тэнгэр огторгуй, газар дэлхийг бүхэлд нь багганаддаг. Тэднийг хамгаалж, харж хандах нь түүнд огтхон ч хэцүү биш. Тэр бол агуу, маш том юм. /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 255/

Аеэтүл Күрсид Аллахын ямар агуу болохыг түүний шинж тэмдгээр нь тодорхойлж, орчлон хорвоо дээр өрнөж буй бүх зүйлс түүний мэдэлд байдгийг, түүний хүсэл, зөвшөөрөл үгүй бол хэн ч түүний өмнөөс бусдыг өршөөж өргөж чадахгүйг, тэнгэр огторгуй, газар дэлхий дээрх бүх зүйлс түүнийх болох тухай өгүүлсэн байдаг.

Аеэтүл Күрсигээс бид Аллахын нэрийг зөвхөн түүнд оноосон нэр гэдгийг сурч байна. Аллахыг бидэнд таниулах хэр олон нэр, шинж тэмдэг байна, тэр бүхнийг бүхэлд нь Аллах гэдэг нэр ганцаараа илэрхийлж чадна.

Аллахын тухай бидний мэдэх ёстой хамгийн анхан шатны зүйлсийг Аеэтүл Күрси бидэнд зааж сургаж байна: "Ла илахэ Иллаллах." Энэ үг бол "Аллахын цорын ганц болохыг илэрхийлэгч үг юм." Энэ үгийн утга нь "Аллах бол цорын ганц, түүнтэй ижил төстэй өөр юу ч байхгүй. Түүнээс өөр шүтээн үгүй." гэсэн утгатай юм.

Тэр бол Хаяя бөгөөд Каяяум юм. Хаяя гэдэг нэр нь бүхнийг амьдруулагч. Учир нь амьдралын эзэн нь тэр юм. Бүх зүйлст

төгсгөл байдаг бол Аллах нь хязгааргүй оршин тогтногч юм. Амьд бүхэн үхэж үрэгддэг. Гэвч Аллах үхэшгүй мөнх юм. Каяяум гэдэг нэрээрээ бүтээсэн бүхнээ хамгаалж, харж ханддаг. Бүх зүйлс амьдран бий болохын тулд Аллахын тусламжийг хүснэ. Аллахт хэний ч, юуны ч тусламж хэрэггүй. Бүх зүйлс түүний хамгаалал, халамжин дор амьдралаа үргэлжлүүлдэг.

Аллах, бидний хийж үйлдсэн бүхнийг, хийхийг төлөвлөж байгаа бүх зүйлсийг мэддэг. Юу ч түүнээс нуугдмал, нууц үлдэж чадахгүй. Тэр бол ухаантан. Бүхнийг мэдэх авьяас билэгтэй. Бидний мөрөөдөн төсөөлж байгаа бүхэн хүртэл Аллахаас нуугдмал байж чадахгүй. Гэтэл бид зөвхөн түүний бидэнд мэдэхийг хүссэн хэмжээнд нь л мэдэж чадна. Түүний индэр тэнгэр огторгуй, газар дэлхий дээрх бүхнийг багтаадаг, бүх зүйлс түүний удирдлага дор байдаг. Учир нь тэр маш агуу, ноёрхон захирагч мөн.



Аяат: *Бурхан минь, бид чамд итгэж байна. Бидний үйлдсэн нүглийг өршөө. Биднийг галд шатах аюулаас хамгаалж хайрла.*
/Куран судар, Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 16/



## *Миражаас ирсэн бэлэг: Бакара бүлгийн сүүлийн ишлэлүүд*

Амэнэр-Расүлү гэж бидний мэдэх ишлэлүүд нь бидний хайртай Гэгээн Элчид, Мираж үйл явдлын үеэр буусан Бакара бүлгийн 285 ба 286 дугаар ишлэлүүд юм. Энэ ишлэлүүдийн төгсгөлд ийм нэгэн залбирал байдаг юм:

"Бурхан минь ээ, Бид хэрвээ мартаж эсвэл эндүүрвэл биднийг бүү хариуцлагад татаач. Бурхан минь ээ, Бидэнд биднээс өмнөх үеийн хүмүүст үүрүүлж байсан шиг хүнд хэцүүг бүү үүрүүлээч. Бурхан минь ээ, Бидний хүч хүрэхгүй зүйлсийг бидэнд бүү үүрүүлээч. Биднийг өршөөж, биднийг уучилж, биднийг өрөвдөөч. Чи бол бидний эзэн билээ. Үл итгэгчдийн өмнө биднийг хамгаалж, туслаач."

## *Раббэна залбирал*

Өдөр бүр таван удаа хийдэг намааз мөргөлийн төгсгөл хэсэгт бид Раббэна хэмээх залбирлыг уншдаг. Энэ залбирал дараах утга санааг илэрхийлдэг: "Бурхан минь ээ, Бидэнд энэ



хорвоод болон нөгөө ертөнцөд сайн сайхан зүйлсийг өгөөч. Биднийг галд шатах аюулаас хамгаалж хайрла." /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 201/

"Бурхан минь ээ, энэ хорвоод хийж үйлдсэн зүйлийнхээ тооцоог өгөх тэр өдөр намайг, ээж аавыг минь, бүх итгэгчдийг өршөөж хайрла." /Куран судар, Абрахам бүлэг, ишлэл 41/

## *Ихлаас, Фэлаак, Наас бүлгүүд /залбирлууд/*

Ихлаас, Фэлаак, Наас бүлгүүдийг бид мөн өдөр тутамд залбирал хэлбэрээр хэрэглэдэг. Энэ бүлгүүдийн утга нь:

"Тэр Аллах цорын ганц юм. Бүх зүйлс түүний ачаар амьд байгаа, түүний тусламжийг үргэлж хүсдэг, харин түүнд ямар ч тусламж хэрэггүй. Тэр хэнийг ч төрүүлээгүй, хэн ч түүнийг төрүүлээгүй юм. Юу ч түүнтэй эн зэрэгцэж чадахгүй гэж хэл."

"Чиний бүтээсэн зүйлсээс надад ирэх хорлолоос, харанхуй болсон хойно шөнийн хорлолоос, зангилаастай зүйл рүү үлээж хараал хийдэг хүмүүсийн хорлолоос болон атаа чөтөө үүрлэсэн хүний атаархлаас Бурханы хамгааллыг би хүсч байна гэж хэл."

"Хүмүүсийг Аллахыг дурсахад зүрх сэтгэлд нь эргэлзээ тээнэгэлзээ төрүүлж, урхинд оруулдаг буг чөтгөр, муу ёрын сүнсний хорлолоос хүмүүсийн Бурхан, хүмүүсийн шүтээний хамгааллыг би хүсч байна гэж хэл."

## *Намааз мөргөлийн үеэр уншдаг залбирлууд*

**Субханэкэ залбирал**

Чи бол бүхий л дутуу шинж тэмдгээс хол юм. Аллах минь, би чамайг үргэлж магтан дуулах болно. Чиний нэр бол аз хийморь, баяр жаргал юм. Энэ хорвоо дээрх бүх зүйлсээс эрхэм дээд, чиний алдар нэр бол агуу юм. Чамаас өөр шүтээн үгүй билээ.



*Бурхан минь, жаахан байхад эцэг эх минь намайг яаж хүмүүжүүлж байсан билээ дээ, одоо чи тэднийг өршөөж хайрлаач.*
/Куран судар, Исраа бүлэг, ишлэл 24/







*Бурхан минь ээ, Биднийг болон бидний өмнөх үеийн итгэгч ах дүү нарыг маань өршөө. Бидний зүрх сэтгэлд итгэгчдийн эсрэг ямар ч өшөө хонзон бүү байлгаач. Бурхан минь ээ, Мэдээж чи бол өгөөмөр зөөлөн сэтгэлтэй, өршөөгч энэрэнгүй сэтгэлтэн юм.*

/Куран судар, Хашир бүлэг, ишлэл 10/





**Тахыяаат залбирал**

Үг яриа, бие махбодь, эд хөрөнгөөр үйлдэх мөргөл залбирлууд нь бүтдээрээ Аллахын төлөө байдаг. Түүнээс өөр зүйлд мөргөж, залбирч болохгүй. Элч минь, Аллах чамд амар мэнд, ивээл өршөөл, элбэг дэлбэгийг хүртээх болтугай. Түүний мэнд бидэнд болон Аллахын сайн боолчуудад /сайн хүмүүс/ хүрэх болтугай. Аллахаас өөр ямар ч шүтээн үгүй гэдгийг би гэрчилнэ. Мөн Гэгээн Мухаммэд түүний боол бөгөөд элч мөн гэдгийг би гэрчилж байна.

**Салли, Баарик залбирал**

Аллах минь, Абрахам элч болон түүний ойр дотны хүмүүсийг ивээж өршөөсөн шигээ Мухаммэд болон Мухаммэдийн ойр дотны хүмүүсийг өршөөж ивээгээч. Үнэхээр чи бол магтаал сайшаал хүртэх, эрхэм дээд алдар нэртэй билээ.

Аллах минь, Абрахам элч болон түүний ойр дотны хүмүүст сайн сайхан, элбэ дэлбэг амьдралыг өгсөн шигээ Мухаммэдэд болон түүний гэр бүлийнхэнд сайн сайхан, элбэ дэлбэг амьдралыг өгөөч. Үнэхээр чи бол магтаал сайшаал хүртэх, эрхэм дээд алдар нэртэй билээ.

**Кунуут залбирал**

Аллах минь, бид зөвхөн чамаас тусламж хүсч, чамайг бидний нүглийг өршөөж, биднийг зөв замд хүргэхийг хүснэ. Чамд бид итгэж, чамд нүглээ наминчилж, зөвхөн чамд итгэдэг. Бидэнд хайрласан бүх буян хишгийг бид мэдэрч, чамайг сайн сайхнаар дурсан магтдаг. Чамд талархдаг. Ямар ч өглөг буянг чинь буцаалгүй, чамаас ирснийг сайн мэддэг. Өглөг буяныг үгүйсгэгч, чиний эсрэг хэн хүнийг бид орхих болно.

Аллах минь, Бид зөвхөн чиний боол чинь байж, залбирч мөргөнө. Намааз мөргөлийг зөвхөн чиний төлөө үйлдэж, зөвхөн чиний төлөө сэждэ хийж, толгойгоороо газар мөргөдөг. Зөвхөн чам руу тэмүүлж, биднийг чамд ойртуулах зүйлсийг хийхийг хичээдэг. Чамд дуртайяа залбиран мөргөж, чамаас энэрэл өршөөл хүлээж, гай гамшгаас чинь айж эмээдэг.

Эргэлзээгүйгээр чиний гай гамшиг үгүйсгэгч, үл итгэгчдэд хүрэх болно.

## *Бидний замыг гэрэлтүүлэгч Элчийн залбирлууд*

Хүмүүст зөв замыг заахаар илгээгдсэн элч нар, залбирлын хувьд ч мөн хүмүүст үлгэр дууриалал болж байжээ. Энэ сайхан залбирлуудыг цээжлэн, бид ч гэсэн Аллахт элч нар шиг залбирч болох юм.

### Гэгээн Адаам болон Гэгээн Эвагийн залбирал

Гэгээн Адаам, Гэгээн Эва нар дэлхийд ирсэн хойноо хийсэн алдаа дутагдалдаа гэмшин нулимс дулуулан, ийнхүү залбирсан байдаг:

"Бурхан минь ээ, Бид өөрсдийгөө л зовоосон юм байна. Хэрвээ чи биднийг өршөөхгүй, биднийг өрөвдөхгүй бол бид яахын аргагүй хохирол амсах болно." /Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 23/

### Гэгээн Ноахын залбирал

"Бурхан минь, Би ялагдаж байна, надад туслаач." /Куран судар, Камэр бүлэг, ишлэл 10/

"Бүрэн дүүрэн мэдэхгүй зүйлийг хүсэхээс чиний хамгаалллыг хүсч байна. Хэрвээ чи намайг өршөөхгүй, надад энэрэл өршөөл хайрлахгүй бол би бүхнээ алдах гэж байна." /Куран судар, Хууд бүлэг, ишлэл 47/

### Гэгээн Абрахамын залбирал

Өнөөдөр олон сая хүмүүсийн хаж мөргөлийг үйлдэхээр зочилдог Кабэг Гэгээн Абрахам болон түүний хүү Гэгээн Исмаил одоогоос олон мянган жилийн өмнө, Аллахаас ирсэн тэнгэрлэг зарлигийн дагуу барьж, дараа нь ийнхүү залбирсан байдаг:

"Бурхан минь ээ, Бидний хийсэн энэ зүйлийг хүлээн аваач. Мэдээж хэрэг чи үнэн зөвөөр нь сонсож, үнэн зөвөөр нь мэддэг шүү дээ." /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 127/



*Бурхан минь ээ, бид зөвхөн чамайг түшиж, чин сэтгэлээсээ зөвхөн чамд хандаж байна. Эргээд бид чам дээр л очих болно. Бурхан минь ээ, Биднийг үгүйсгэгчдийн тамлан зовоолтод бүү өртүүлээч. Бидний өршөөж хайрла. Бурхан минь ээ, Мэдээж чи агуу хүчний эзэн, эцсийн шийдвэр, түүний үр дагаврыг чи л онооно.*

/Куран судар, Мүмтэхинэ бүлэг, ишлэл 4-5/





**Гэгээн Абрахамын өөр нэгэн залбирал байдаг:**

"Бурхан минь ээ, Биднийг чамайг дагагчдын нэг болгооч. Бидний үр удмаас чамайг дагасан ард түмэн үүсэн бий болог. Бидэнд мөргөл үйлдэх газар, дүрэм, журмыг зааж өгөөч. Бидний гэмшлийг хүлээж аваач. Учир нь чи бол гэмшил харуулслыг хүлээн авагч, өгөөмөр зөөлөн сэтгэлтэй билээ.

Бурхан минь ээ, Тэдний дундаас тэдэнд нэгэн элчийг илгээж хайрла, тэдэнд ишлэл уншиж, ариун судар болон түүний ач тусын тухай зааж сургаг, мөн тэднийг муу муухайгаас цэвэрлэн ариутгаг. Мэдээж чи агуу хүчний эзэн, эцсийн шийдвэрийг оноогч юм." /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 128-129/



"Бурхан минь, би зарим хүүхдээ чиний ариун гэр болох Кабэгийн ойролцоох тариан талбайд байршууллаа. Бурхан минь, Намааз мөргөлийг зөв зүйтэй үйлдэж байгаасай гэсэндээ би ингэлээ. Чи ч гэсэн хэсэг хүмүүсийнхээ зүрх сэтгэлийг тэр зүгт чиглүүл, тэднийг өөрсдийн бүтээлээр нь тэжээж хайрла. Тэд ч чамд талархах байх гэж найдъя."

Бурхан минь, Эргэлзээгүйгээр чи нууж хаасан, ил гаргасан бүх зүйлсийг мэддэг. Газар дэлхий, тэнгэр огторгуй дээр юу ч Аллахаас нууц үлдэж чадахгүй.

Намайг ийм их хөгширсөн хойно надад Исмаил, Исхаак нарыг хүү болгон хайрласан Аллахт би талархаж байна. Аллах залбирлуудыг минь сонсож байгаа гэдэгт би эргэлзэхгүй байна.

Бурхан минь, Намайг намааз мөргөлөө үргэлж үйлддэг нэгэн байлгаач. Миний удам угсаанаас ийм хүмүүсийг төрүүлээч. Бурхан минь, миний залбирлыг хүлээж аваач.

Бурхан минь, Бүх хүмүүсийг тооцоо бодох тэр өдөр намайг, аав ээжийг минь, хүмүүсийг өршөөж хайрла. /Куран судар, Абрахам бүлэг, ишлэл 37-41/

"Бурхан минь, надад сайн сайхныг өгч, намайг сайн хүмүүсийн дунд байлга. Дараачийн үед намайг үнэн зөвөөрөө дурсагдах хүмүүсийн нэг болгооч. Намайг элбэг дэлбэг диваажингийн үе залгамжлагчдын нэг болгооч. Аавыг минь өршөө. Учир нь тэр үнэхээр төөрөлдсөн хүн байсан. Хүмүүсийг

эргэн амилуулах тэр өдөр намайг бүү ичээ. Тэр өдөр эд хөрөнгө, үр удам ямар ч тусгүй байх болно. Аллахын өмнө ариун зүрх сэтгэлтэй зогсож буй хүмүүсээс бусад нь тусгүй." /Куран судар, Шуара бүлэг, ишлэл 83-86/

**Гэгээн Лутын залбирал**

Куран судард шинжлэх ухааны мэдлэгтэй байсан хэмээн өгүүлсэн Гэгээн Элч Лут, олон жилийн туршид цорын ганц үнэн шашныг хүмүүст ярьж, тайлбарлаж байжээ. Гэвч түүний амьдарч байсан ард түмэн нүгэл үйлдэхээ зогсоохгүй, түүний эсрэг босоход "Бурхан минь, Намайг болон миний гэр бүлийг тэдний хийсэн муухай зүйлээс аварч хамгаалаач." /Куран судар, Шуара бүлэг, ишлэл 169/ болон "Бурхан минь, энэ сүйтгэгч ард түмний эсрэг надад туслаач" /Куран судар, Анкэбут бүлэг, ишлэл 30/ хэмээн Аллахт залбирчээ. Аллах түүний залбирлыг хүлээн авч, Аллахын элчийн эсрэг боссон тэр ард түмнийг тэр даруй устгасан байна.



**Гэгээн Яакупийн залбирал**

"Би зовлон зүдгүүр, уйтгар гуниг, уй гашуугаа зөвхөн Аллахт уламжилж байна." /Куран судар, Юсуф бүлэг, ишлэл 86/

**Гэгээн Юсуфийн залбирал**

Юсуф бүлэг нь Гэгээн Юсуфт тохиолдсон зүйлсийн тухай өгүүлсэн бүлэг юм. Энэ бүлэгт, Гэгээн Юсуфийн зүүдэлсэн зүүд, ах нар нь түүнийг худагт хийсэн тухай, замаар өнгөрөх тэмээн жингийн цуваа түүнийг аварч Египетийн түшмэлд боол болгон худалдаж, түшмэлийн эхнэр нь түүнд дурлаж, түүнийг гянданд хорьж, Гэгээн Юсуф Египетийн удирдагчийн зүүдийг тайлж, өлсгөлөн үе эхэлж, ах дүү нартайгаа уулзаж, дараа нь тэднийг өршөөж, аавтайгаа уулзсан тухай маш дэлгэрэнгүй өгүүлсэн байдаг. Ийм болохоор Гэгээн Юсуфын тухайд ийм нэгэн залбирал байдаг:

"Бурхан минь, Чи надад үнэхээр эд хөрөнгө өгч, өөрийн үгийн утгыг тайлахыг зааж өгсөн. Тэнгэр огторгуй, газар

дэлхийг бүтээгч минь. Энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд надад чи л туслах болно. Миний амийг Мусульман байхад авч, намайг сайн хүмүүсийн дунд байлгаач." /Куран судар, Юсуф бүлэг, ишлэл 101/

**Гэгээн Эеeүпийн залбирал**

Гэээн Эееүп эдгэршгүй өвчин тусаж, удаан хугацаагаар тарчлан зовжээ. Гэтэл тэр тийм их зовлон зүдгүүр, хүнд хэцүү үеийг тэвчээртэй өнгөрүүлж итгэгчдэд үлгэр дууриалал болсон юм. Бид ч гэсэн шалуур ямар ч хэлбэрээр, хэр удаан хугацаагаар биднийг цэгнэсэн байлаа, тэсвэрлэн өнгөрүүлэх хэрэгтэй. Ийм үед байдлыг эсэргүүцэн дургүйцэлгүйгээр, Аллахт итгэх итгэл найдвар алдалгүй горьдлого тасралгүй байж, тэвчээрийн төгсгөлд сайн сайхан ирнэ гэдгийг мэддэг байх хэрэгтэй.



"Эееүпийг сана. Тэр Бурханд, надад зовлон тохиолоо, чи бол мэдээж хамгийн энэрэнгүй зөөлөн сэтгэлтэй, өршөөгч мөн билээ хэмээн залбирсан байдаг." /Куран судар, Энбияа бүлэг, ишлэл 83/

**Гэгээн Шуаяпийн залбирал**

Мэдеэн болон Экэгийн ард иргэдэд элчээр илгээгдсэн Гэгээн Шуаяпийг түүнд итгэсэн бусад итгэгчдийнх нь хамт амьдарч байсан газраас нь цөллөгөд явуулахаар сүрдүүлж байжээ. Үүнийг сонссон Шуаяп Аллахт ийнхүү залбирчээ:

"Аллах биднийг та нарын шашнаас аварсныхаа дараа хэрвээ түүн рүү буцвал мэдээж Аллахт худал хэлсэн болно. Бидний шүтээн Аллах зөвшөөрөөгүй тохиолдолд та нарын шашинд буцна гэдэг нь боломжгүй зүйл юм. Бид зөвхөн Аллахт итгэдэг. Бурхан минь, Бид болон манай ард иргэдийн хувьд үнэн зөв шийдвэрийг гаргаач. Учир нь чи бол хамгийн зөв шийдвэрийт гаргагч юм." /Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 89/

**Гэгээн Мосейгийн залбирал**

"Бурхан минь, Намайг болон дүүг минь өршөө. Надад энэрэнгүй хандаач. Чи бол хамгийн энэрэнгүй, зөөлөн

сэтгэлтэй, өршөөгч билээ." /Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 151/

"Бурхан минь, бидэнд энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд сайн сайхныг хайрлаач. Учир нь бид чамд хүрэх зөв замыг дагаж байна." /Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 156/

"Бурхан минь, Зүрх сэтгэлийг минь тайвшруулж, ажил үйлсийг минь хялбарчилж өгөөч. Хэлний минь гацааг тайлж, хүмүүсийг намайг ойлгоход туслаач." /Куран судар, Таха бүлэг, ишлэл 25-28/

**Гэгээн Сулэеманы залбирал**

"Бурхан минь, Намайг өршөө. Надад, надаас хойш хэнд ч байхааргүй удирдахуйн ухааныг хайрлаач. Мэдээж хэрэг бүх зүйлсийг чи өгдөг." /Куран судар, Сад бүлэг, ишлэл 35/



"Бурхан минь, надаар, надад болон ээж аавд минь өгсөн буян хишигт талархаж, чамд таалагдахаар сайн үйлсийг хийлгээч. Намайг зөөлөн сэтгэлээрээ сайн хүмүүсийн дунд байлгаач." Куран судар, Нэмл бүлэг, ишлэл 19/

**Гэгээн Юнусын залбирал**

"Чамаас өөр шүтээн үгүй. Чи бол алдаа дутагдлаас ангид юм. Би үнэхээр өөрийгөө тарчлаан зовоолоо. Бид ч түүний залбирлыг хүлээн авч, түүний зовлон зүдгүүрээс аварсан юм. Тиймээ бид итгэгчдийг ингэж авардаг юм." Куран судар, Энбияа бүлэг, ишлэл 87-88/

**Гэгээн Зэкэрияагийн залбирал**

Насан өндөр болсон Гэгээн Зэкэрияа, өөрөө их хөгшин, эхнэр нь хүүхэд төрүүлдэггүй ч өөрөөсөө хойш ард иргэдээ иттэл бишрэлтэй байлгах үүднээс Аллахаас үе залгамжлах хүүхэд хүсчээ.

"Тэр Бурхандаа чимээгүйхэн залбирахдаа ингэж хэлжээ: Мэдээж миний яс суларч эхэлжээ. Үс, сахал минь бууралтжээ. Чамд залбираад хэзээ ч би цөхөрсөнгүй. Үнэн хэрэгтээ би, надаас хойших миний хамаатан садан чиний эсрэг босдог болохоос айж байна. Миний эхнэр хүүхэд төрүүлдэггүй.

Надад өөрийн цуснаас, миний болон Яакупийн удмын үеийг залгамжлах нэгэн хүүхэд хайрлаач, түүнийг чиний хайр хүндэтгэлийг хүртэх нэгэн болгож өгөөч" /Куран судар, Мариам бүлэг, ишлэл 3-6/

"Бид ч түүний залбирлыг хүлээн зөвшөөрч, түүнд Яахяаг өгсөн. Түүний эхнэр ч улмаар хүүхэд гаргасан. Тэд үнэхээр сайн үйлсийг хийхийн төлөө бусадтай уралдаж, надаас энэрэл нигүүлсэл хүсч, миний гай гамшгаас эмээж, бидэнд залбирдаг байсан юм. Тэд биднийг үнэхээр хүндэтгэдэг хүмүүс байсан юм." /Куран судар, Энбияа бүлэг, ишлэл 90/

**Гэгээн Есүсийн залбирал**



"Аллах, энэ хорвоогийн төгсгөл өдөр ийнхүү хэлэх болно: Мариамын хүү Есүс минь, Чи хүмүүст Аллахыг орхин надад болон миний ээжийг шүт гэж хэлсэн үү? гэхэд Есүс хариуд нь: "Чамайг би бүх алдаа дутагдлаас ангид гэж боддог. Надад тэгж хэлэх ямар ч эрх байхгүй. Ийм зүйлийг би огт хийгээгүй. Хэрвээ би тэгж хэлсэн байсан бол үүнийг чи мэдэх байсан. Чи миний дотор байгаа бүхнийг мэддэг, харин би чиний дотроо юу бодож байгааг мэдэхгүй. Чамайг бидний мэдэхгүй зүйлсийг үнэн зөвөөр нь мэддэг гэдэгт би эргэлзэхгүй байна.

Би тэдэнд зөвхөн надад зарлиг болгосон зүйлсийг л хэлсэн: Миний Бурхан, та нарын Бурхан болох Аллахын төлөө зүтгэ. Тэдний дунд байх хугацаандаа тэдэнд би үргэлж гэрч, үлгэр дуурайл болж байсан. Гэвч намайг тэдний дундаас халин одоход чи л тэднийг харж хандаж үлдсэн. Чи бүхнийг үнэн зөвөөр нь харж мэдсэн.

Хэрвээ чи тэднийг тарчлаан зовоовол, тэд бол чиний боолууд. Хэрвээ тэднийг өршөөж уучилбал чи хамгийн хүчтэй, сүүлчийн шийдвэрийг гаргадаг, сайн сайхны эзэн нь билээ." / Куран судар, Маидэ бүлэг, ишлэл 116-118/

## *Гэгээн Мухаммэдийн /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ Куран сударт багтсан зарим залбирлууд*

Куран судapт багтсан бидний хайртай Гэгээн Элчийн залбирлууд нь бараг бүгдээрээ "... гэж хэл" эсвэл "...хэл" гэсэн хэлбэртэй байдаг. Аллах Эзэн түүнд хэрхэн залбирахыг зааж өгсөн юм.

"Бурхан минь, муу ёрын сүнсний ятгалгаас намайг хамгаалаач. Тэднийг миний ойр байхаас мөн намайг хамгаалаач Бурхан минь гэж хэл." /Куран судар, Мүминун бүлэг, ишлэл 97-98/

"Бурхан минь, Намайг очих гэж буй газарт минь үнэн зөв, сайн сайхан оруулж, гарах гэж буй газраас минь үнэн зөв, сайн сайхан гаргаач. Өөрөөсөө надад туслах хүч хайрлаач." /Куран судар, Исраа бүлэг, ишлэл 80/

"Бурхан минь, миний мэдлэг ухааныг нэмэгдүүлж өгөөч гэж хэл" /Куран судар, Таха бүлэг, ишлэл 114/

"Бурхан минь, Өршөөл хайрла, зөөлөн ханд. Яагаад гэвэл чи хамгийн зөөлөн сэтгэлтэй, өршөөл энэрэл үзүүлэгч билээ." /Куран судар, Мүминун бүлэг, ишлэл 118/



## *Гэгээн Элчийн амьдралаас хэдэн залбирал*

Гэгээн Элч маань мөргөл үйлдэж байхдаа, мөн өдөр тутмын амьдралынхаа явцад, уйтгар гунигтай, баяр хөөртэй үедээ гараа өргөн Аллахт хандаж, үргэлж түүнээс хэрэгтэй зүйлээ хүсдэг байжээ:

"Аллах минь, би дур сонирхлоо чамд даатгалаа. Нүүрээ чам руу харуулж, ажил үйлсээ чамд даатгаж байна. Чиний тааллыг хүсч, гай гамшгаас чинь эмээж, чамайг түшиг тулгаа болгож байна. Чиний хамгааллыг хүсч байна. Чамаас өөр хамгаалал, орогнох газар, түшиг тулгуур надад үгүй. Аллахын илгээсэн ном судар, элч нарт би итгэж байна." /Бухари, "Дэават", 7/

"Аллах минь, чамайг хайрлаж, чиний хайрласан бүхнийг

хайрлаж, чиний хайр хүндэтгэлд хүргэх ажил үйлсийг чамаас хүсч байна. Аллах минь өөрийнхөө хайрыг миний дур сонирхол, гэр бүл, хүйтэн уснаас илүү эрхэм дээд байлгаач." /Тирмизи, "Залбирал", 73/

"Аллах минь бидэнд энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд сайхан зүйлсийг өгөөч." /Мүслим, "Дурсах", 26/

"Аллах минь, намайг өршөө, надад энэрэнгүй ханд, надаар чиний хайр хүндэтгэлийг олж олж авах ажил үйлсийг хийлгэ, надад эрүүл мэнд, чиний идэхийг зөвшөөрсөн хүнс тэжээлийг хайрлаач." /Муслим, "Дурсах, 35/

"Аллах минь, намайг зөв замд хүргэж, тэр замдаа амжилттай байлгаач." /Муслим, "Дурсах", 78/



"Аллах минь, намайг ёс суртахуун муутай, муу зүйл хийдэг, буруу зүйлд итгэдэг хүн байхаас авраач." /Тирмизи, "Залбирал", 126/

"Аллах минь, чиний хайрласан буян хишиг устаж үгүй болохоос, надад өгсөн эрүүл мэнд өвчлөхөөс, гэнэтийн оноох шийтгэл, чиний уур хилэнт над дээр хураах бүх үйлээс намайг хамгаалаач." /Мүслим, "Дурсах", 96/

"Аллах минь, Аргагүй байдлаас, залхуу хойргоос, аймхай зангаас, хөгширч эцэхээс, нас барсны дараах авсандаа тарчлан зовохоос, амьд болон үхсэн хүмүүсийн буруу явуулгаас намайг хамгаалаач." /Мүслим, "Дурсах", 50/

"Аллах минь, Ямар ч ашиггүй мэдлэгээс, айж цочдоггүй сэтгэлээс, ханаж цадаж мэдэхгүй дур сонирхлоос, биелэхгүй залбирлаас намайг хол байлгаач." /Мүслим, "Дурсах", 73/

"Аллах минь, Чамаас би үнэн зөв зам, нүглээс зайлхийж, журамтай, сэтгэлээр баян байхыг хүсч байна." /Мүслим, "Дурсах", 72/

"Бурхан минь, Намайг сайн үйл хийсэн үедээ баярлаж, муу зүйл хийсэн үедээ гэмшин харамсдаг хүмүүсийн нэг байлгаач." /Ибн Мажэ, "Ёс суртахуун", 57/

## *Исламын ухаантнуудын залбирлууд*

"Аллах минь, Бүхий л сайн, сайхан зүйлсийг би чамаас хүснэм. Бүх муу муухай зүйлээс намайг хол байлгаж хайрлаач." /Гэгээн Аешэ/

"Аллах минь, Надаар сайн сайхан ажил үйлс хийлгээч. Миний ажил үйлсийг зөвхөн чиний таалалд нийцэхээр зохицуулж өгөөч. Хийж буй зүйлд минь худал хуурмаг, бусдад харуулж, гайхуулах гэсэн сэтгэлийг бүү шингээ." /Гэгээн Өмээр/

"Бурхан минь, Миний байдлыг чи тодоос тод харж байгаа, намайг хэрхэн аргагүй байдалд орсныг чи л мэднэ. Нууцхан гуйлтыг минь чи сонсож байгаа. Намайг чамаас горьдлого тасрагсдын эгнээнд бүү оруулаач, миний алдаа дутаглыг өршөөж хайрла, намайг удаан гэгч нь бүү хүлээлгээч, итгэл найдварыг минь бүү шавхаач. Надад энэрэл нигүүлсэл үзүүлнэ гэдэгт чинь би бат итгэлтэй байна. Миний зүрх сэтгэлд хайрыг галыг асааж, намайг өөрийнхөө хайранд татаж, надаас хайраа битгий харамлаач. Би чиний агуу байдлын чинь өмнө өвдөг сөхөрч, газар мөргөж байна, намайг өршөөн соёрхооч." /Гэгээн Али/



"Өөрийг нь дурсаж байдаг хүмүүсийг үл мартагч Аллахт талархлаа илэрхийлье. Өөрт нь хандан залбирч байгаа хүмүүсийг гар хоосон буцаадаггүй, гуйж гувшиж байгаа нэгнийг уйлуулдаггүй, итгэж найдсан хүний итгэлийг хөсөрдүүлдэггүй Аллахт би талархаж байна." /Гэгээн Хасаан/

"Миний хамгийн муу найзууд болох өлсөглөн байдал болон урвалтаас намайг хамгаалаач. Залхуу хойрог, харамч зан, аймхай байдал, хэтэрхий хөгшрөлтөөс намайг авраач. Амьдрал ба үхэл намайг үймүүлэхээс хамгаалаач." /Имам Газали/

"Аллах минь, Миний зүрх сэтгэлийг чамаас өөр хэн нэгнийг хайрлахаас хамгаалж, цэвэрлэн ариутгаж өгөөч." /Абдулкадир Гэслани/

"Бурхан минь ээ, Залбирахыг би чамаас сурсан: тэр залбирлыг хүлээн авч, биелүүлэх эсэх нь чиний дур юм. Хэрвээ би залбирал, гуйлтандаа чамд зохихгүй үгийг хэлж, алдаж

оносон бол тэр үгсийг засан залруулж, хүлээн зөвшөөрөөч. Учир нь үгсийг ноёрхогч, эзэн бол зөвхөн чи юм."

"Бурхан минь, би биеэ муу муухай бүхнээс цэвэрлэлээ. Чи одоо миний доторх, зүрх сэтгэлийг минь муу муухайгаас ангижруул хайрла." /Мэвлана/

"Бурхан минь, Бид өөр хэн нэгнийг бус зөвхөн чамайг бурхан шүтээнээ хэмээн хүлээн зөвшөөрч, зөвхөн чиний өмнө өвдөг сөхрөн мөргөж байна. Зөвхөн чамайг дагаснаар бидний дотоод сэтгэл уужирч, тайвширдаг. Яагаад гэвэл бүх айдас, итгэл найдварын эхлэл, төгсгөл эх үүсвэр нь зөвхөн чи юм. Чи айлгахгүй бол бид юунаас ч айхгүй. Чи итгэл найдварыг төрүүлэхгүй бол бид юунд ч иттэж найдахгүй. Чи сайн сайхныг өгөхгүй бол бүх зүйлс зовлон шаналал болно. Чи зовлон шаналал амсуулахгүй бол бүх зүйлс сайн сайхан болно." /Мухаммэд Хамди Яазыр/



*Уншицгаая*

**БЭСМЭЛЭ**

Бидний хэлэх анхны үг бол Аллах юм
Зүрх сэтгэл маань итгэл үнэмшлээр дүүрэн.

Ажил үйлс Аллахын нэрээр эхэлж
Амт шимтэйхнээр дуусдаг.

Өглөө бүр би босоод
Даруйхан бисмиллах гэж хэлдэг

Хоолоо идэж, цайгаа уухдаа
Номоо дэлгээд хичээлээ давтахдаа...

Үргэлж бэсмэлэг уншиж,
Нэг ч удаа мартдаггүй.

Бурхандаа хандахад
Хүч тэнхэл минь нэмэгддэг.

Аллахтай хамт их, бага юу ч бай
Хүнд хэцүү бүхэнүгүй болдог.
Амжилт бүтээлд хүрнэ
Бэсмэлэтэй нөхөрлөсөн хүн

Би энэ үгийг амнаасаа огтхон ч дутаахгүй
бол
Аллах миний гараас хөтлөсөөр л байдаг юм.

*Мустафа Асым Көксал*

## УНТАХДАА

Би баруун тийш харж хэвтээд, зүүн тийш эргэлээ
Аллах минь намайг муу бүхнээс хамгаалаач
Миний шашин шүтэлгийг
Тэнгэр элч нар минь гэрчлээрэй.

Унтаад сэрэхэд Аллах минь намайг босгоорой
Гэрэл гэгээн дунд тайван нойрсуулаарай
Амьсгалаа хураах тэр мөчид минь
Итгэл бишрэлтэйгээр намайг үдээрэй.

ГУРАВДУГААР БҮЛЭГ

# ЧИ Ч ГЭСЭН ЗАЛБИР



### *Залбирч талархах: Аллахын таалалд нийцэх болтугай*

Бидэнд ямар нэгэн сайн зүйл эсвэл сэтгэлд нийцэхээр ямар нэгэн үйл явдал болоход бид энэ зүйлийг бидний төлөө хийсэн хүнд талархахыг хүсдэг. Ялангуяа энэ тусламж хүнд хэцүү үед бидэнд хүрсэн бол чин сэтгэлээсээ талархдаг. Уг нь бол тэр тусламж, сайн үйлийг бидэнд хүргэж, бидний өмнө гаргаж ирсэн эзэн бол Бурхан юм. Угаасаа хүмүүст талархлаа илэрхийлснээр Аллахт талархсан болно, ингээд бидний талархал улам сайхан болдог. Үүнийг бий болгох нэгэн арга зам бий. Тэр бол “Аллахын таалалд нийцэх болтугай” гэж хэлэх юм.

“Аллахын таалалд нийцэх болтугай” гэдэг үгийг талархал илэрхийлэхдээ хэрэглэж болно. Жишээ нь, “Аллахын таалалд нийцэх болтугай” гэдэг нь “Ээж минь, хоол их сайхан болжээ, таны гарт эрүүл мэндийг хүсье” гэсэн утгыг илэрхийлнэ.

“Аав минь, надад мөнгө өгсөнд баярлалаа” гэсэн утгыг илэрхийлнэ.

“Найз минь, баллуураа надад хэрэглүүлж, намаайг хүнд хэцүү байдлаас аварсанд баярлалаа” гэсэн утгыг илэрхийлнэ.

“Манай хогийг авсанд жижүүр ахад баярлалаа, ингээд тоглоом дууслаа яасан гоё тогловоо тиймээ найз нараа, багш маань бидэнд маш чухал зүйлсийг зааж сургалаа, баярлалаа” гэсэн утгыг илэрхийлнэ.

“Надад ингэж тусалсны чинь хариуд Аллах чамд тусалж, чамайг хүнд хэцүү байдалд бүү оруулаг, чиний бүхий л хэрэгцээг хангаж, чамайг үргэлж хайрлаж байг” гэсэн утгыг илэрхийлнэ.



Бид ч мөн та нарт “Аллахын таалалд нийцэх болтугай найз нараа” гэж хэлж байна. Учир нь та нар ном уншснаар маш сайхан зүйлийг хийж байна шүү дээ.

### *Унтаж босоод ба унтахдаа*

Өглөө бүр бид сэрэнгүүтээ шинэ өглөөтэй золгодог. Нар тэнгэрт алгуурхан мандаж, шувууд дуугаа дуулан жиргэлдэж эхэлдэг. Хүмүүс гудамж, талбайгаар дээш доош холхилдон, шоргоолж адил бужигнадаг.

Дэрнээсээ толгой өндийн босоод шинэ өглөөтэй мэндлэхэд хорвоо ертөнц бидний өмнө бэлэн болсон байдаг. Энэ сайхан шинэ өдрийг залбирлаар эхлүүлж болно.

Аллах минь, Энэ сайхан өглөөтэй намайг золгуулсанд маш их баярлалаа. Бие минь эрүүл саруул байгаад би ихэд талархаж байна. Энэ өдрийг минь сайн сайхан зүйлсээр дүүргэж өгөөч. Биднийг энэ өглөөтэй золгуулсан шигээ оройтой ч мөн эрүүл энх золгуул. Энэ мэтээр залбирч эсвэл Гэгээн Элчийн уншдаг байсан эсвэл уншихыг зөвлөсөн залбирлуудаас цээжлэн, шинэ өглөө бүртэй залбирал уншин золгож болох юм.

Өглөө босоод залбирлаар шинэ өдрийг эхлүүлж байгаа шигээ, орой орондоо ороод унтахдаа ч мөн тэр өдрийг залбирлаар төгсгөх нь сайхан дадал болох юм. Ингээд хоёр

залбирлын дунд өрнөх нэг өдрийн амьдрал маань үр ашигтай, сайн сайхан өнгөрөх юм.

Аллах минь, Чиний тусламжтайгаар оройтой золголоо. Бүх муу муухай зүйлээс намайг хамгаалаач. Миний хийсэн сайн сайхан үйлдлийг минь хүлээн зөвшөөрч, алдаа дутагдлыг минь өршөөж уучил. Намайг унтаад сэрэхэд өнөөдрөөс илүү сайхан өдрийг надад болон миний хайрладаг хүмүүст өгч хайрлаач хэмээн эсвэл өөрийн хүссэнээрээ залбирч болох юм. Гэгээн Элчийн маань бидэнд зөвлөсөн Куран судрын сүүлчийн гурван бүлэг болох Ихлаас, Фэлаак, Наас бүлгүүдийг тус бүрт нь гурван удаа уншиж болох юм.



### *Муу муухай зүйлст бамбай болохын тулд*

Энэ хорвоо дээр заримдаа бид ёс суртахуунгүй, муу хүмүүстэй эсвэл муу зүйлстэй тулгардаг. Ийм үед хүч тэнхээтэй байж, муу зүйлсийг засан залруулахын тулд хичээж, тэвчээр гарган, Аллахаас тусламж хүсэх хэрэгтэй. Аллахын хүч бүхнийг дийлдэг. Тэр биднийг хамгаалбал, бидэнд хэн ч хор хөнөөл учруулж чадахгүй. Тиймээс түүнээс бидний болон бидний хайрладаг хүмүүсийг муу муухай бүхнээс, муу санаатай хүмүүсээс хамгаалж байхын төлөө залбирах хэрэгтэй. Биднийг сайн сайхантай золгуулж, итгэл найдвартай, сайн хүмүүс байлгахыг түүнээс хүсч, үүний төлөө залбирах хэрэгтэй.

### *Залбирал хүнийг айдсаас хамгаалдаг*

Зарим үед бид мэддэг зүйлээсээ, харин зарим үед дургүй зүйлээсээ айдаг. Айхаараа бидний анхаарал сарниж, чичирч, хөлөрч, зарим үед бүр уйлдаг. Уг нь тайвширсан хойноо сайтар бодоод үзэхээр тэгтлээ айгаад байхаар зүйл биш болохыг ойлгодог. Айдсаас салахын тулд түүний өнгөрөхийг хүлээхийн оронд Аллахт залбирч өөрийгөө тайвшруулж болох юм. Аллахын хүч бүхнийг ялан дийлдэг болохоор түүнээс тусламж хүсч болох юм.

Бурхан бүхнийг харж, сонсдог гэдгийг бид мэддэг. Аллах, биднийг айсан үедээ ямар ихээр харамсаж, суларч доройтдгийг мэднэ. Бидний айдсыг зөвхөн тэр л арилгаж, айж буй зүйлсээс маань биднийг хамгаалж чадна. Бидний сэтгэлийг тайвшруулж, уужруулагч бол тэр юм. Түүнд залбирч айдаснаасаа салж болох юм.

### *Уйтгар гуниг, зовлон зүдгүүрийг тэр арилгадаг*

Амьдралын туршид уйтгар гуниг, зовлон зүдгүүр тохиох үе бидэнд цөөнгүй байдаг. Энэ зовлонг бидэнд өгсөн Аллах, үүнээс гарах арга замыг ч мөн бидэнд зааж өгдөг. Ийм үед бид Аллахт залбирч, түүнээс тусламж хүсч, уйтгар гунигаа тайлах зүйлсийг хийх хэрэгтэй. Сэтгэлээ тайвшруулахын тулд цаг үргэлж залбирч байх хэрэгтэй.



Бурхан бол тэнгэр огторгуй, газар дэлхийн эзэн бөгөөд түүнээс тусламж хүсвэл тэр бидэнд туслахыг, түүнд залбирснаар бид уйтгар гуниг, зовлон зүдгүүрээсээ ангижрахыг бид мэднэ.

Бурхан минь, Чиний хүч бүхнийг ялагч юм. Уйттар гуниг, зовлон зүдгүүрээс биднийг гаргаж хайрлаач. Биднийг сонсож байгааг чинь мэдэж байна, бидэнд туслаач хэмээн бид залбирч болох юм. Куран судраас суралцаж болох эдгэрэл болон залбирлын ишлэлүүдийг уншиж болно. Тэгсэн цагт Аллах бидэнд тусалж, биднийг бүх зовлон зүдгүүрээс аврах болно.

### *Эргэлзээ тээнэгэлзээг үгүй хийхийн тулд*

Улирал бүр өөрийн гэсэн онцлог шинж чанартай байдаг. Өвөл, зун хоёр хоорондоо тэс ондоо. Жишээ нь, эргэн тойрон манан татаж, юу ч харагдахгүй үед ямар хэцүү байдгийг бид мэднэ. Зарим үед хэдхэн алхмын цаана байгаа шон эсвэл ухсан нүхийг ч анзаарах боломжгүй болдог. Үнэн хэрэгтээ эргэлзээ, тээнэгэлзээ бол яг үүнтэй ижил юм. Тээнэгэлзсэн үедээ бид өмнөхөө харж чаддаггүй. Ийм үед эрүүл шийдвэр гаргаж

чаддаггүй учраас алдаа гаргах магадлал маш өндөр байдаг. Ийм учраас иймэрхүү үед бид Аллахаас тусламж хүсдэг байх хэрэгтэй. Биднийг саатуулагч эргэлзээ тээнэгэлзээнээс салахын тулд бид залбирах хэрэгтэй.

Бүх зүйлийг ялан дийлэх хүчтэй Бурхан минь, Миний дотоод сэтгэлийг эргэлзээ тээнэгэлзээний мэрэлтээс хамгаал. Зүрх сэтгэлийг минь тайвшруул. Эргэлзээн дунд төөрч алга болохоос, сандарч үймрэхээс намайг хамгаал. Бүх зүйлст чиний таалллыг харгалзаж, миний ирээдүйд ашигтай байхаар шийдвэр гаргахад минь надад туслаач. Дараа нь гэмшин харамсаж, мэдэлгүйгээр өөртөө хор хөнөөл учруулахаас намайг хамгаалаач гэх мэтээр залбирч болох юм.

### *Эдгэрэхийн тулд*



Бид ихэнхдээ эрүүл саруул байдаг ч зарим үед өвчилдөг. Өвчний хэр хүндрэхээс шалтгаалан зовж зүдрэн өдөр хоногийг өнгөрүүлдэг. Өвчинг бидэнд Аллах өгдөг, мэдээж буцаагаад тэр л эдгээх болно. Ийм болохоор бид өвчин туссан үедээ эдгэрэхийн тулд эмчид ханддаг. Мөн үүний зэрэгцээ Аллахт залбиран, өвчин маань түргэн эдгэрч, бие сэтгэлийнхээ шархыг эдгээхийг хүсдэг. Учир нь бүх төрлийн өвчнийг бидэнд Аллах өгдөг. Энэ утгаараа өөрсдийг сул дорой мэдэрсэн үедээ, эрүүл болохыг хүссэн үедээ бид Аллахт залбирдаг.

Агуу Аллах минь, Чи бидэнд эдгэрэхгүй өвчинг өгдөггүй. Өвчин, зовлон бүрийг эдгэрлийг чи бүтээсэн. Миний өвчинг эдгээж өгөөч. Энэ өвчнөөс ангижирч, буцаад эрүүл саруул болоод эрүүл саруул биеийнхээ үнэ цэнийг мэдрэхэд надад туслаач хэмээн залбирч болох юм. Мөн Куран судaрт болон Гэгээн Элчийн сургаалд багтсан эдгэрэх, залбирал хэлбэртэй ишлэлүүдийг уншиж болно.

### *Бидэнд гуйх зүйл байна*

Хүний хүсэл мөрөөдөлд өвөл зун, өдөр шөнө, жижиг том гэж байдаггүй. Биелсэн үед нь баярлаж, хойшилсон үед нь гонсойдог ч, бидэнд тохиолдохоос нь өмнө бидний хувьд сайн эсвэл муу болохыг ялгаж мэддэгүй. Бидний сэтгэл зүрхэнд нуугдаж байдаг бүх хүслийг маань мэддэг бөгөөд бидний хувьд хамгийн сайныг хүсдэг Бурхан байдаг юм. Тэр хэдийгээр бидний юу хүсч байгааг мэддэг ч, бидээс энэ хүслээ түүнд илэрхийлж, түүнээс тусламж хүсэхэд дуртай байдаг. Бид ч өөрт хэрэгтэй байгаа бүхнээ түүнд нээж, бидний хувьд аль сайн нь биелээсэй хэмээн хүлээж суудаг. Ямар нэгэн зүйлийг хүүсэн үедээ залбирч, түүнийгээ биелээсэй хэмээн хүсдэг.



Агуу Аллах минь, Чи бол чамд залбиран гараа нээсэн хүмүүсийг гар хоосон буцаадаггүй. Би чамаас тусламж хүсч байна. Өөрөөсөө шалтгаалах бүхнийг би хийлээ, одоо чамаас надад тохирох хариуг нь хүлээж сууна. Миний хүслийг биелүүлж өгөөч. Сэтгэлийг минь шархлуулах, надад хор хөнөөл учруулах зүйлсийг надаас хол байлгаж өгөөч. Чи миний хүслийг, үр дүнг нь сайхан байлгаж хайрлаач гэх мэтээр өөрсдийн хүсэл мөрөөдлөө Бурханд илтгэн залбирч болох юм.

### *Өвөө, эмээ, хамаатан садныхаа төлөө*

Ээж, аавaac өөр бидний гэр бүлийн нэгэн хэсгийг бүрдүүлэх өөр бусад хүмүүс бас байдаг гэдгийг бид мэддэг. Сайн хүүхэд, сайн ач, зээ, сайн хамаатан байхын тулд тэднийг залбиралдаа мартахгүй байх хэрэгтэй. Мэдээж томчуул бидэнд ямар нэгэн хэмжээгээр нөлөөлж, тусалж байдаг. Аллахын таалалд нийцэхийг хүсвэл бид томчуулаа хүндэтгэн хайрлаж, тэдэнд сайхан аашилж, үйлчилж, тэднийг сэтгэлийг татахаар хандлаг байх хэрэгтэй. Тэдний төлөө залбирч, тэднийг аль болох өөрсдийн залбиралдаа хамруулж байх хэрэгтэй. Тэд биднээс

сэтгэл хангалуун байвал энэ нь Аллахын таалалд нийцэн, тэд ч мөн бидний төлөө сайн сайхнаар залбирах болно. Иймээс бид айл гэрийн томчуулынхаа төлөө залбирахаа мартаж болохгүй.

Агуу Аллах эзэн минь, Намайг өөрөөсөө жаахан хүүхдүүдэд энэрэлтэй, томчуулдаа хүндэтгэлтэй ханддаг болгож өгөөч. Томчуулдаа ач тустай байж, тэдний сэтгэлд нийцэх ажил үйлсийг надаар хийлгээч. Чи ч мөн намайг таалалдаа аваач гэх мэтээр ойр дотныхоо хүмүүсийн төлөө залбирч болох юм.

### *Энэ хорвоогоос халин одсон ч бидний зүрх сэтгэлд хадгалаастай хэвээр*



Хором тутамд энэ хорвоод шинээр хүүхэд төрж байдаг шиг, мөн хором тутамд энэ хорвоогоос халин одож буй хүмүүс байдаг. Нас барсан хүмүүс үгүй болдоггүй гэдгийг бид мэднэ, тэд өөр нэгэн шинэ амьдралыг эхлүүлж байдаг. Тэр амьдралын эхэнд хүн бүрийн сайн муу зан байдлууд хэмжигдэж, үүний хариуд цааш явах зам нь тодорхой болдог. Бидний ойр дотны хүмүүсээс нас барсан хүмүүс цөөнгүй байдаг. Хэдийгээр тэднээс хагацах нь бидэнд туйлын хэцүү байдаг ч, тэд илүү сайхан амьдрал хүлээж байгаа хэмээх найдлага бидний сэтгэлийг тайтгаруулдаг. Бид мөн тэдний төлөө залбирч болох юм. Ингэснээр тэднийг хайрласаар байгаагаа болон тэдний төлөө сайн сайхныг хүсч байгаагаа харуулах болно.

Агуу Аллах Эзэн минь, Бидэнд энэ амь амьдралыг чи тодорхой хугацаагаар өгсөн билээ. Тэр хугацаа дуусмагц түүнийг биднээс чи буцааж авах болно. Амьдралынхаа туршид чиний таалалд нийцэж байхыг бидэнд заяагаач.

Аллах минь, энэ хорвоогоос халин одсон бидний хайртай, ойр дотны хүмүүст энэрэл нигүүлсэл үзүүлээч. Тэднийг диваажиндаа авч, хишиг буянаа хайрлаач гэх мэтээр нас барсан хүмүүсийнхээ төлөө залбирч болох юм.

### *Ээж аав, ах дүүсийнхээ төлөө*

Чи гэрийнхнээсээ хол байж үзсэн үү мэдэхгүй юм? Тэднээс хол байж, тэднийг санасан үедээ тэднийг санаандгүй гомдоодог гэр бүлийнхэн маань бидний хувьд хэр үнэ цэнэтэй болохыг бид мэдэрдэг. Хүн ийм л байдаг, дэргэд нь байхдаа бие биеийнхээ үнэ цэнийг ойлгож чаддаггүй. Гэтэл бидний дэргэд байгаа гэр бүлийнхэн маань бидний хайр хүндэттэлийг хамгийн ихээр хүртэх эрхтэй хүмүүс байдаг. Ээж аав, ах дүүс бид бүгдээрээ нэгэн байшингийн тоосго мэт юм. Нэг тоосгонд хор хөнөөл учрахад нөгөөдүүлд нь нөлөөлдөг бол хана өөрөө бат бөх бол ганцхан тоосгонд учирсан хохирол ханыг нураахад хүргэхгүй. Тэд бидэнтэй баярлан хөөрч, бидэнтэй хамт гонсойн гудайдаг. Гэр бүлийнхээ сэттэлийг татсан хүн байж, тэдний төлөө залбирах нь тэдний ач тусыг хариулж байгаагийн нэгэн илрэл болно. Тэдний төлөө хийх сайн зүйлсийн нэг бол залбирах юм. Залбиралдаа тэднийг хэзээ ч мартаж болохгүй.



Орчлон хорвоогийн цорын ганц Эзэн Аллах минь, Намайг өсгөн бойжуулсан аав ээжид минь энэрэл нигүүлсэл хайрлаач. Тэд намайг яаж хамгаалж байсан, чи ч мөн тэднийг тэгж хамгаал. Энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд миний гэр бүлийнхэнд сайн сайхан зүйлсийг бэлэглээч. Намайг, аав ээжийг, ах дүүсийг, миний хайрлан хүндэтгэдэг хүн бүхнийг муу зүйлсээс хамгаал. Бидний бие биедээ энэрэнгүй зөөлөн ханддаг байлгаач гэх мэтээр залбирч болох юм.

### *Найз нөхөд бол бидний амин сүнс юм*

Гэр бүлийнхий дараагаар бидний хувьд хамгийн дотно, зовлон зүдгүүрээ чөлөөтэй хуваалцдаг, хамтдаа баярлаж хөөрдөг хүмүүс бол бидний найз нөхдүүд байдаг. Бид баяр, гунигтай өдрүүдэд бидний дэргэд байдаг, гоё сайхан бүхнээ хуваалцдаг найз нөхдийнхөө төлөө залбирах хэрэгтэй.

Аллах минь, Намайг сайн хүмүүстэй нөхөрлүүлээч. Намайг найз нөхдийнхөө дунд нэр хүндтэй, итгэл найдвар

төрүүлдэг хүн байлгаач. Бидний дунд атаа чөтөө, дайсагнал, атаархах сэтгэлийг бүү байлгаач. Биднийг бие биедээ энэрэнгүй зөөлөн хандаж, бие биеэ хайрлаж явдаг болгооч гэх мэтээр залбирч болох юм.

### *Гэрээсээ гарахдаа, гэртээ орохдоо*

Бидний гэр орон бол итгэл найдвартай, баяр жаргалтай байдаг, гэр бүлээрээ хэдүүлхнээ амьдардаг хувийн орон зай юм. Бид гэрээсээ гарахдаа бэсмэлэ уншиж, залбирч гарвал бидэнд тохиолдож болох гай гамшиг, зовлон зүдгүүрийг Аллахаас тусламжтайгаар өөрөөсөө зайлуулсан болно. Бурханаас иймхүү тусламж хүсэх нь биднийг өөрийгөө илүү сайнаар мэдрэхэд тус болно. Гэр рүүгээ орохдоо ч мөн түүнд залбирч, муу муухай бүхнээс биднийг хамгаалахыг хүсч болох юм.



Бүхнийг ялан дийлэгч хүчтэй Аллах минь, Бүх муу муухайгаас, муу хүмүүсийн хорлолоос, осол аваар, гай гамшгаас намайг хамгаалаач. Гэртээ харих хүртлээ ямар нэгэн муу зүйл тохиохгүй, муу зүйлийг хийхгүй байлгаж, миний мэдэх ба мэдэхгүй хүнд хэцүү байдлуудаас намайг хамгаалаач. Аллах минь эрүүл энх гэртээ эргэж очиход минь надад туслаач гэх мэтээр бид залбирч болох юм.

***Бисмиллахиррахманиррахим.*** Агуу Аллах Эзэн минь, Бидэнд энэрэл нигүүсэл, элбэг дэлбэгийн үүд хаалыг нээж өгөөч, бидэнд эрүүл мэнд, аз жаргал, амьд сэрүүн, эмх замбараатай амьдрал хайрлаж, бидний гэр орныг элбэг дэлбэг байлгаач. Зовлон зүдгүүр, хэрүүл маргаан, эвдрэл хагарлыг манай гэрээс хол байлгаач. Гэр орныг маань амар амгалан, элбэг дэлбэг байлгаач гэх зэргээр залбирч болно.

### *Сургуульд явахад миний замын хань залбирал*

Сургуулийн модон ширээ сандалд эн зэрэгцэн суусан тэр өдрөөс эхлээд бид уншиж, бичиж, нэмж, хасан, хувааж үржүүлж сурдаг. Өөр олон зүйлийг сургуульд явж сурдаг

билээ. Ингэж явсаар нэг л мэдэхэд ширүүн уралдааны дунд орсон байдаг. Өдөр ирэх тусам шинэ зүйлийг сурч, бидний мэдлэгийн төвшинг шалгах шалгалтууд эхлэнэ. Зарим нь бичгээр, зарим нь амаар авах шалгалтууд... Өдөр ирэх тусам энэ шалгалтууд улам бүр хүндэрсээр, олон мянган хүмүүсийн оролцох шалгалтад орох болно. Хэдийгээр хэцүү даваа ч гэсэн сургуульд сурах үнэхээр сайхан зүйл юм. Хэрвээ сургуульдаа явахдаа гэрээсээ залбирч гардаг бол, бидний алхам бүр, сургуульд өнгөрсөн хором бүр илүү сайхан болдог. Тиймээс бид сургуульдаа явахдаа залбирахаа мартаж болохгүй.

Аллах минь, Миний оюун ухааныг тэлж, ойлгох хүчийг минь нээж өгөөч. Намайг хичээлдээ амжилтад хүргэ, мэдлэгийг минь нэмэгдүүлж өгөөч. Энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд надад хэрэг болох мэдлэгийг хялбархан сурахад минь туслаач гэх мэтээр Бурхандаа залбирч, түүнд хүсэл мөрөөдлөө уламжилж болно.



### *Хамгийн том амжилт*

Бидний зүрх сэтгэлд баяр баясгаланг төрүүлдэг нэгэн зүйл бол амжилт юм. Амжилтууд зарим үед маш том шагнал урамшууллыг дагуулдаг. Зарим үед ганцхан инээмсэглэл бидэнд амжилтыг мэдрүүлдэг. Хамгийн сайхан нь амжилтад хүрсэндээ бид эхлээд өөрсдөө итгэх хэрэгтэй. Амжилтын замд хэзээ ч хичээл зүтгэлийг орхиж болохгүй. Үр дүн нь сөрөг байсан ч гэлээ, хичээл зүтгэлийг гаргасаар л байх хэрэгтэй. Учир нь амжилт бол үргэлжийн хичээл зүтгэл, эр зориг шаарддаг. Төгсгөлд нь биднийг хүлээж буй шагналууд хэр зэрэг том байлаа, аль нь ч Бурханы таалллыг хүртэхээс илүү том байж чадахгүй. Түүний бидэнд өгөх шагнал урамшуулал энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцийн аль алинд нь үйлчлэх болно.

Аллах минь, Хариуцаж авсан үүрэг бүхнийг амжилттай гүйцэтгэхэд минь туслаач. Миний зам дээр гарч ирэх саад бэрхшээлийг даван туулж, хичээл зүтгэлтэй байхад минь

туслаач. Надаас энэрэнгүй, зөөлөн сэтгэлээ бүү холдуулаач, үргэлж надад тусалж байгаач. Намайг ихэмсэг зан, биеэ тоосон байдлаас хол байлгаач гэх мэтээр залбирч болно.

### *Хялбарчилж өгөөч*

Заримдаа хүнд хэцүү байдал биднийг улам бүр хүчирхэгжүүлдэг. Учир нь түүний эсрэг тэвчиж, түүнийг даан туулах гэж байхдаа бид өөрийгөө хөгжүүлдэг. Шинэ арга барилууд сурч, тэсвэр тэвчээртэй болж эхэлдэг. Гэвч өдөр тутмын амьдралын явцад саад бэрхшээлүүд биднийг саатуулахгүй байхыг бид хүсдэг. Гэвч ямар ч зүйлийг амарчлалгүйгээр, бидэнд тулгарсан саад бэрхшээлийг зайлуулж, хичээл зүтгэлээ багасгахгүйн төлөө залбирах хэрэгтэй. Ажил үйлсээ илүү хялбар болгохын тулд дараах хэлбэрээр залбирч болох юм.



“Рабби эссир вэ ла түассир, Рабби тэммим билхаяр.”

“Бурхан минь, миний ажил үйлсийг хялбарчилж өгөөч, бүү хүндрүүлээч. Энэ ажлыг сайн сайхнаар дуусгахад минь туслаач.”

### *Холын замд залбирах*

Бид заримдаа ойрын, заримдаа холын замд гардаг. Энэ аялал зарим үед ганц хоёр цаг, зарим үед түүнээс урт удаан үргэлжилдэг. Гарсан газраасаа очих газраа хүртэл зам хэр хол байлаа ч, замд явахад зарим саад бэрхшээл, төвөгтэй зүйлс байдаг. Мэдээж, залбирал үйлдэн энэ хүндрэлүүдээс гарах арга замыг хайж болно. Ингэснээр дэргэдээ авч яваагүй, ардаа орхисон зүйлсээ хамгийн найдвартай газар даатгасан болно.

Агуу Эзэн Аллах минь, чамаас би тусламж хүсч, чамд итгэж найдаж байна, миний аян замыг хялбарчилж, элдэв осол аваар, зовлон зүдгүүрээс ангижруулж өгөөч, намайг сайн сайхан, амар мэндтэй золгуулаач, зүрх сэтгэлийг минь

тайтгаруулж, ажлыг минь хөнгөлж өгөөч.

Бурхан минь, би өөрийгөө, итгэсэн үаүнаа, гэр бүлийнхнээ, хамаатан саднаа, эзэмшиж байгаа бүх зүйлсээ чамд даатгаж байна. Биднийг муу муухай бүхнээс, биднийг эмзэглүүлэх зүйлсээс хамгаалаач.

Бурхан минь, Биднийг хүрэх газарт минь эсэн мэнд золгуулаач гэх мэтээр залбирч болох юм.

### *Идэж уулаа, би Бурхандаа талархаж байна*

Энэ хорвоогийн өнцөг булан бүрт өлсгөлөнд нэрвэгдсэн хүмүүс байдгийг бид мэднэ. Зарим хүүхдүүд идэх хүнсээр дутагдсны улмаас хөлд орохоосоо өмнө нас бардаг. Аав маань гадуур ажил хийж, сайхан амьдралын төлөө зүтгэж байхад, ээж маань ар гэрийн ажлаа бүтээж бидэнд олон сайхан хоол ундыг бэлтгэхийн төлөө олон цагаар гал тогоонд ажилладаг. Хоолоо иддэггүй, хоол голдог хүүхдүүд байдаг. Уг нь тэр хоол ширээн дээр ирэх хүртлээ хэчнээн их хичээл зүтгэлийн үр дүнд бий болсон билээ дээ? Тийм болохоор бид хоолоо идэж эхлэхдээ бэсмэлэ унших хэрэгтэй. Хоолоо идэж дууссаны дараа элхамдүлиллах гэж хэлэн Аллахт талархан залбирах хэрэгтэй.



Биднийг хооллож ундалж, амьдруулагч Бурхан минь ээ, надад өгсөн буян хишгийн чинь төлөө би талархаж байна, бидэнд урт нас, сайхан амьдрал, буян хишгийнхээ хамгийн сайхнаас өгөөч. Эрүүл мэнд, энх тунх байдлыг бидэнд өгөөч гэх зэргээр хоолоо идэж дууссаны дараа залбирлыг дадл болгох хэрэгтэй.

### *Элбэг дэлбэг, арвин байдлыг хүсэхдээ*

Хүрэлцэхээргүй санагдсан бүхнээ арвин их, элбэг дэлбэг байгаасай гэж хүсдэг. Арвижих гэдэг нь нууцхан ихэсч, нэмэгдэхийг хэлдэг. Арвижихаараа хүрэхгүй гэж бодож байсан зүйл маань ч бүх хүмүүс цадсаны дараа ч үлдэж, цаг хугацаа сунаж, бидэнд хангалттай, хүрэлцээтэй болж эхэлдэг.

Бидний амьдралд арвин байдал дутагдвал идэж ууж байгаа хоол хүнс, өнгөрөх цаг хугацаанаас юу ч ойлгохгүй, нэг л мэдэхэд харвасан сум шиг өнгөрсөн байдаг. Бид амьдралаа арвин, элбэг дэлбэг, хийж буй ажил үйлс арвижиж, үнэ цэнэтэй байлгахын төлөө залбирдаг.

Аллах минь, Хүч чадал чиний гарт байдаг. Чи бидэнд бага байгаа зүйлийг арвижуул. Гарт байгаа зүйлсийг элбэг дэлбэг болгож өгөөч. Идэж ууж, өмсөж зүүж байгаа зүйлсийг маань арвин болгооч. Бидний амьдралаас, хайр сэтгэлээс, гэр орноос, хоол унднаас маань элбэг дэлбэг, арвин байдлыг бүү холдуулаач гэх мэтээр Бурхандаа алгаа дэлгэн, чин сэтгэлээсээ залбирч болно.

### *Аваар осол, гай гамшгаас урьдчилан сэргийлж залбирах*



Биднээс үл шалгаалан бидэнд янз бүрийн осол аваар тохиолдсон байж эсвэл тохиолдож болох юм. Аваар осол нь бидний хүч хүрэхээргүй том хэмжээний байж болно. Тиймээс бид энэ аваар ослоос урьдчилан сэргийлж, бүх төрлийн арга хэмжээг авах хэрэгтэй. Сэтгэл санааны үүднээс арга хэмжээ бол Бурханд залбирч, биднийг бүх төрлийн аваар ослоос хамгаалаач, хол байлгаач хэмээн түүнээс хүсэх явдал юм.

Аллах минь, Тэнгэр огторгуй, газар дэлхий дээрх бүх зүйлсийн эзэн чи билээ. Газар хөдлөлт, үер, хүчтэй шуурга, гал түймэр, авто машины осол аваараас биднийг хамгаалж, хол байлгаач. Бидэнд ямар нэгэн аваар осол тохиовол аль болох бага хэмжээний хохиролтой аврагдахад минь туслаач. Бидний туулсан зовлон зүдгүүрийг бидний нэр дээр буян болгон бичиж өгөөч гэх мэтээр залбирч, Агуу Аллах Эзэнээс түүний хамгааллыг хүсч болох юм.

### *Харамсаж гэмшсэн ч хийх зүйл заавал байдаг*

Хүн бүхэн алдаа гаргадаг. Гаргасан алдаагаараа бусдыг

гомдоож, сэтгэлийг нь шархлуулсан байж болох юм. Ийм үед тэр хүнээсээ заавал уучлалт гуйдаг байх хэрэгтэй. Мөн үүнийгээ дахин давтахгүй хэмээн өөрөө өөртөө амлах хэрэгтэй. Энэ амлалт дотроос хамгийн сайхан, чин сэтгэлийн, дотно амлалт нь Бурханд өгсөн амлалт байдаг юм. Ингэснээр харамсаж байгаагаа залбирлаараа илэрхийлж болох юм.

Аллах минь, Би гаргасан алдаандаа харамсаж байна, намайг уучилж өршөөгөөч, өөртөө болон бусдад хохирол учруулах муу санаа, зан араншингаас намайг хамгаал. Сайн, бусдад тустай, таашагдагдсан, зөв хүн болоход минь туслаач хэмээн залбирч болох юм.



### *Гэрийн эзэнд барих хамгийн сайхан бэлэг*

Айлд зочилж очсон үед та нарт хамгийн ихээр юу таалагддаг вэ? Олон төрлийн хоол унд уу, шинэ найз нөхдүүд үү, эсвэл ээж аав чинь тэнд та нарт элдэг хандлаг уу? Магадгүй та нарт илүү ихээр таалагддаг өөр зүйлс ч мөн байж болох юм. Ямар ч байсан айлд зочилж очиж, дайлуулж цайлуулахад бид бүгдээрээ л дуртай байдаг. Тийм болохоор гэрийн эздэд бид их талархдаг. Гэрийн эзэнд үүнийгээ мэдэгдэж эсвэл мэдэгдэлгүйгээр түүний төлөө залбиран талархлаа илэрхийлж болно. Учир нь түүний төлөө залбирна гэдэг нь хамгийн сайхан талархал билээ.

Аллах минь, Гэрийн эзний биднийг дайлсан зүйлээр биднийг дайлаач, арвин их буян хишиг өгч, бидний хишгийг нэмэгдүүлээч. Түүнд энэрэнгүй зөөлөн хандаач. Манайд түүнийг зочноор ирэхэд бид ч тэдэнд ийм сайхан үйлчилж чадахад туслаач гэх мэтийн өгүүлбэрээр гэрийн эзний төлөө залбирч болно.

### *Баяр хөөрийг нэмэгдүүлдэг залбирлууд*

Хүний амьдралд өвчтэй, зовлонтой үе тохиодог шиг баяр хөөртэй, аз жаргалтай өдрүүд олон байдаг. Залбирал нь зөвхөн зовж зүдэрсэн үедээ Аллахаас тусламж хүсэх гэсэн

утгатай бус юм. Харин ч цаг үргэлж Бурхныг дурсаж, аз жаргалтай өдрүүддээ түүнийг эргэн санахыг хэлдэг. Тийм бол баяр хөөртэй, аз жаргалтай үедээ бид залбирахаа мартаж болохгүй.

### *Амар амгалан байлгах залбирлууд*

Агуу Аллах минь, Надад өгсөн буян хишиг бүрт чинь би хязгааргүй ихээр талархаж байна. Бидний хайртай Гэгээн Элчид амар мэндийг дэвшүүлж байна.

Аллах минь, намайг, чамайг болон Гэгээн Элчийг хайрлаж хүндэтгэдэг хүн байлгаач. Миний өдөр хоногуудыг сайн сайхан зүйлсээр дүүргэж өгөөч. Энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд сайн сайхан, аз жаргал, буян хишгийг бид чамаас хүсч, муу муухай бүхнээс намайг хамгаалаач.



Энэ орчлон хорвоогийн Агуу Эзэн Аллах минь, Би зөвхөн чамд залбиран мөргөж, зөвхөн чамаас л тусламж хүсч байна. Чиний хүч бүхнийг дийлдэг. Чи миний нууц хааж байгаа, ил гаргаж байгаа бүхнийг минь мэддэг. Надад энэрэнгүй зөөлөн хандаж, зүрх сэтгэлийг минь зөөлөн сэтгэл, хайр энэрэлээр дүүргээч. Залхуу хойрог байдлаас, хий хоосон зүтгэлээс, цаг хугацааг үр өгөөжгүй өнгөрүүлэхээс, эмх замбараагүй байдлаас, төлөвлөгөөгүй ажиллагаанаас, амжилтгүйдлээс, хүмүүст, эргэн тойрондоо, өөртөө хор хөнөөл учруулахаас намайг хол байлгаач.

Аллах минь, Итгэл үнэмшлийг минь бататгаж, сайн сайхан зүйлсийг минь нэмэгдүүлж, зан арашинг минь засаж, илүү сайхан болгооч. Биелэхгүй залбирлаас намайг хамгаалаач. Гэгээн Элчийн чамаас хүссэн зүйлсийг би ч мөн чамаас хүсч, зайлсхийсэн бүхнээс нь намайг хол байлгаач.

Аллах минь, Миний хийж үйлдсэн зүйл хүмүүст буруу ойлгогдохоос, шударга бус байдалд өртөж, бусдад шударга бус хандахаас намайг хамгаалаач. Хөдөлмөрийн минь үр дүнг сайн байлгаж, үргэлж сайн сайхан үргэлжлэлийг надад өгөөч. Намайг, гэр бүлийнхэн, эх орон, хүн төрөлхтөнд ач



тустай хүн болгож өгөөч. Биднийг энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд хамгийн сайхан буян хишгээрээ баярлуулаач.

Аллах минь, зүрх сэтгэлийг минь муу муухай бүхнээс хамгаалаач. Миний сэтгэлд айдас хүйдэс, зовлон зүдгүүр, дургүй зүйлсийг бүү хуруулаач. Намайг зөвхөн хувиа хичээсэн, өөрийгөө бодсон, өөрийнхөө зовлонг бусдаас дээгүүр тавьж, бусдыг үл тоомсорлосон хүн битгий болгооч. Биднийг өглөгч, өгөөмөр сэтгэлтэй нэгэн болоход туслаач.

Аллах минь, Чи өршөөдөг, өршөөх дуртай. Миний нүгэл, алдаа дутагдлыг болон бүх итгэгчдийн буруу үйлдлийг өршөөж уучлаач.

Агуу Эзэн Аллах минь, намайг өөрийнхөө хайртай хүмүүсийн тоонд оруулж, ажил үйлсийг минь хөнгөвчилж, амьдралыг минь сайн сайхан болгож өгөөч. Хүмүүс миний хойноос сайн сайхныг хэлдэг хүмүүсийн нэг болгож өгөөч. Надад байдаг чиний дургүй зүйлсээс намайг ангижруулж өгөөч. Намайг амьдралаараа, зан араншингаараа,

үг яриагаараа чамайг болон Исламыг хамгийн сайхнаар тайлбарлан яригч байхад минь туслаач.

Аллах минь, Ажил үйлсийг минь хялбар болгож өгөөч. Хамгийн сайхан алдар нэрс чинийх. Тэр нэрсээр чинь чамд хандаж гуйж байна. Миний амьдрал, ажил үйлсийг минь элбэг дэлбэг, арвин байлгаач. Өөрт байгаа сайн бүхнийг ойлгон мэдэж, түүнийхээ төлөө талархаж, тэдгээрийг хий хоосон зүйлд үрэхгүй, хайр гамтай хэрэглэхэд минь туслаач.

Аллах минь, Намайг дэмий хоосон ажил үйлс, үр дүнгүй зугаа цэнгэлд умбалгүй, өөрийн үүрэг хариуцлага, мөргөл залбирлаа мартахгүй байхад минь туслаач. Хэл яриагаараа би үргэлж үнэн зөвийг илэрхийлдэг байя. Бүх зовлон зүдгүүр, гай гамшиг, осол аваар, аюул заналаас намайг хамгаалаач. Амиин.



